الجزء ٢٧ الحزب ٥٣

۞ قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا الْمُرْسَلُونَ ﴿٣١﴾ قَالُوا إِنَّا أُرْسِلْنَا إِلَىٰ قَوْمٍ
مُّجْرِمِينَ ﴿٣٢﴾ لِنُرْسِلَ عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّن طِينٍ ﴿٣٣﴾ مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَ
لِلْمُسْرِفِينَ ﴿٣٤﴾ فَأَخْرَجْنَا مَن كَانَ فِيهَا مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٣٥﴾ فَمَا وَجَدْنَا
فِيهَا غَيْرَ بَيْتٍ مِّنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٣٦﴾ وَتَرَكْنَا فِيهَا آيَةً لِّلَّذِينَ يَخَافُونَ
الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ﴿٣٧﴾ وَفِي مُوسَىٰ إِذْ أَرْسَلْنَاهُ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ بِسُلْطَانٍ
مُّبِينٍ ﴿٣٨﴾ فَتَوَلَّىٰ بِرُكْنِهِ وَقَالَ سَاحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ﴿٣٩﴾ فَأَخَذْنَاهُ وَجُنُودَهُ
فَنَبَذْنَاهُمْ فِي الْيَمِّ وَهُوَ مُلِيمٌ ﴿٤٠﴾ وَفِي عَادٍ إِذْ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ الرِّيحَ
الْعَقِيمَ ﴿٤١﴾ مَا تَذَرُ مِن شَيْءٍ أَتَتْ عَلَيْهِ إِلَّا جَعَلَتْهُ كَالرَّمِيمِ ﴿٤٢﴾
وَفِي ثَمُودَ إِذْ قِيلَ لَهُمْ تَمَتَّعُوا حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٤٣﴾ فَعَتَوْا عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ
فَأَخَذَتْهُمُ الصَّاعِقَةُ وَهُمْ يَنظُرُونَ ﴿٤٤﴾ فَمَا اسْتَطَاعُوا مِن قِيَامٍ
وَمَا كَانُوا مُنتَصِرِينَ ﴿٤٥﴾ وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا
فَاسِقِينَ ﴿٤٦﴾ وَالسَّمَاءَ بَنَيْنَاهَا بِأَيْدٍ وَإِنَّا لَمُوسِعُونَ ﴿٤٧﴾ وَالْأَرْضَ
فَرَشْنَاهَا فَنِعْمَ الْمَاهِدُونَ ﴿٤٨﴾ وَمِن كُلِّ شَيْءٍ خَلَقْنَا زَوْجَيْنِ
لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٤٩﴾ فَفِرُّوا إِلَى اللَّهِ إِنِّي لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥٠﴾
وَلَا تَجْعَلُوا مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ إِنِّي لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥١﴾



(31) Ibraahiim maleykotaan ni jedhe: dhimmi keessan maali, isin maal hamiltan?

(32) Maleykonni isaaf deebii kennuuf ni jedha: nuti Rabbiin gara ummata badii raawwattota, yakka fokkataa hojjatanii nu erge.

(33) Dhagaa dhoqqee gogde irraa ta'e akka isaanitti buufnuuf,

(34) Rabbii kee biratti mallatteeffamtuu taateeti, yaa Ibraahiim warra daangaalee Rabbii dabran kan kufriifi yakka hoonga gayan irratti ergamti.

(35) Achumaan namoota iraa tahan kan ganda ummata Luux keessa jiran akka adabbiin badii raawwattoota tuqu isaan hin tuqneef baafne.

(36) Ganda isaanii kana keessatti muslimoota irraa mana tokkicha maatii Luux malee hin argine.

(37) Ganda ummata Luux keessatti mallattoo adabbii irraa waan adabbiin isaanitti argamuu irratti qajeelchu dhiifneerra. Namni adabbii laalessaa isaan tuqe sodaatu akka ittiin gorfamee isa irraa nagaya bahuuf hojii isaanii akka hin hojjanneef jecha.

(38) Yeroo ragaalee ifa taheen gara Firawn ergine nama adabbii laaleessaa sodaatuuf Muusaa keessattis mallattoon tahaadha.

(39) Fir'awn hunaafi waraana isaa lakkaa'uun haqa irraa garagale. Waa'ee Muusaa irraa hasawee ni jedhe: inni saahirticha nama saharu yookiin maraataa waan hin beekne jedhu.

(40) Achumaan isaafi waraana isaa hunda odoo Fir'awn sobsiisuufi rabbummaa himatuu irratti komatamuun dhufaa ta'ee jiruu qabnee galaanatti darbinaan bishaaniin nyaatamanii dhuman.

(41) Ummata Huud, Aad keessattis adabbii laalessaa yeroo qilleensa rooba hin qabne kan mukas hin horsiifne tan barakaan keessa hin jirre, nama sodaatuuf mallattootu jira.

(42) Lubbuu yookiin qabeenya yookiin waan isaan lamaan hin tahin irra dhufnaan isa barbadeessitee akka waan dhumee ciccitee gootu malee hin dhiiftu.

(43) Ummata Saalih Samuud keessatti adabbii laalessaa yeroo: beellamni keessan xumuramuun duratti qanani'aa jedhameenii nama sodaatuuf mallattootu jira.

(44) Ajaja Rabbii isaanii irraa boonanii, iimaanaafi ibaadaa irraa of tuullaan lallabbiin adabaa waan guyyaa sadi dura dinniinamaniif odoo isaan bu'uu isaa eegaa jiranuu isaan qabde.

(45) Adabbii irraa waan isaanitti bu'e of irraa deebisuu hin dandeenye, humna of irraa dhorganiinis hin qaban.

(46) Ummata Nuuh sobsiisota kanaan dura waan ummata finciloo adabbii haqa godhatan tahaniif bishaaniin balleessineerra.

(47) Samii jaarree jaarmaya ishee humnaan jabeessine; nuti moggaa ishes bal'isoodha.

(48) Dachee warra ishee irra jiraatuuf akka firaashaatti qopheeffamtuu goone; nuti kan ishee isaaniif qopheessine waa tolle.

(49) Waan hunda irraa gosa lama uumne; akka dhiiraafi dubartii, samiifi dachee, ardiifi galaanaa. Akka isin tokkummaa Rabbii waan hunda irraa gosa lama uumee yadattanii dandeettii Isaatiin gorfamtaniif.

(50) Ajaja Isaa fudhattanii dilii irraa fagaatuun adabbii Rabbii irraa gara mindaa Isaa dheessaa. Yaa namootaa! Adabbii Rabbii irraa ani isiniif dinniinaa ifa galaadha.

(51) Rabbii wajjin gabbaramoota biroo kan Rabbii gaditti gabbartan hin godhatinaa. Ani isiniif dinniinaa ifa galaadha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Sadarkaa iimaanaatu kan Islaamummaa oli.
- Ummata sobsiisan Rabbiin lfa irraa balleessuun namoota hundaaf barnoota.
- Sodaan Rabbiif ta'e hojii gaariin gara Rabbii dheessuu murteessa malee Isa irraa dheessuu hin murteessu.

كَذَٰلِكَ مَآ أَتَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا قَالُواْ سَاحِرٌ أَوۡ مَجۡنُونٌ
٥٢ أَتَوَاصَوۡاْ بِهِۦۚ بَلۡ هُمۡ قَوۡمٞ طَاغُونَ ٥٣ فَتَوَلَّ عَنۡهُمۡ فَمَآ أَنتَ
بِمَلُومٖ ٥٤ وَذَكِّرۡ فَإِنَّ ٱلذِّكۡرَىٰ تَنفَعُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٥٥ وَمَا خَلَقۡتُ
ٱلۡجِنَّ وَٱلۡإِنسَ إِلَّا لِيَعۡبُدُونِ ٥٦ مَآ أُرِيدُ مِنۡهُم مِّن رِّزۡقٖ وَمَآ أُرِيدُ
أَن يُطۡعِمُونِ ٥٧ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلرَّزَّاقُ ذُو ٱلۡقُوَّةِ ٱلۡمَتِينُ ٥٨
فَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ ذَنُوبٗا مِّثۡلَ ذَنُوبِ أَصۡحَٰبِهِمۡ فَلَا يَسۡتَعۡجِلُونِ
٥٩ فَوَيۡلٞ لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن يَوۡمِهِمُ ٱلَّذِي يُوعَدُونَ ٦٠

## سُورَةُ الطُّورِ

ترتيبها ٥٢ — آياتها ٤٩

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلطُّورِ ١ وَكِتَٰبٖ مَّسۡطُورٖ ٢ فِي رَقّٖ مَّنشُورٖ ٣ وَٱلۡبَيۡتِ
ٱلۡمَعۡمُورِ ٤ وَٱلسَّقۡفِ ٱلۡمَرۡفُوعِ ٥ وَٱلۡبَحۡرِ ٱلۡمَسۡجُورِ ٦ إِنَّ
عَذَابَ رَبِّكَ لَوَٰقِعٞ ٧ مَّا لَهُۥ مِن دَافِعٖ ٨ يَوۡمَ تَمُورُ ٱلسَّمَآءُ
مَوۡرٗا ٩ وَتَسِيرُ ٱلۡجِبَالُ سَيۡرٗا ١٠ فَوَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ
١١ ٱلَّذِينَ هُمۡ فِي خَوۡضٖ يَلۡعَبُونَ ١٢ يَوۡمَ يُدَعُّونَ إِلَىٰ نَارِ
جَهَنَّمَ دَعًّا ١٣ هَٰذِهِ ٱلنَّارُ ٱلَّتِي كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ١٤



(52) Ummanni darban sobsiisuu akka jiraattota Makkaa kana sobsiisan. Ergamaan Rabbiin biraa yoo isaanitti dhufe: saahira yookiin maraataadha jedhaniin malee hin hafu.
(53) Kaafiroonni dabraniifi kan boodas ergamoota sobsiisuu waliif dhaamanii? Lakkii, daangaa darbuutu kana irratti isaan walitti qabe.
(54) Yaa Ergamichaa! Waan ittiin ergamte isaanitti geessitee jirta waan taheef hin komatamtuu sobsiistota kana irraa garagali.
(55) Gorsaafi yaadachiisa irraa garagaluun isaanii sin dhorginii isaan gorsi yaadachiisi. Yaadachiisuun warra Rabbitti amane ni fayyada.
(56) Jiniifi namas akkuma ana qofa gabbaraniif malee hin uumne; akka shariika anaa godhaniif hin uumne.
(57) Soorata isaan irraa hin barbaadu, ana nyaachisuullee hin barbaadu.
(58) Rabbiin Isumatu gabroota Isaa soora waan ta'ef hunduu rizqii Isaatti haajamoodha. Isa humna jabaa qabu kan homaatuu Isa hin injifanneedha. jinniifi namni hundi jabina Isaattf gadi godhatoodha.
(59) Yaa Ergamichaa! Warra si sobsiisuun lubbuu isaanii miidhef qooda adabbii irraa ta'e kan fakkaataa warra isaanii kan darbeetu jiraaf. Yeroo isaaf daangeffameetu jiraaf waan ta'ef yeroo isaa dura akka ana hin jarjarfanne.
(60) Warra Rabbitti kafaree Ergamaa isaanii kijibsiisef Guyyaa Qiyaamaa kan adabbiin isaanitti bu'uu dinniinaman keessa badiifi hoongoon isaaniif mirkanaa'eera.

## BOQONNAA AXXUUR

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

gad godhatanii harka kennuu irratti dirquuf ragaalee fiduun wanta sobsiistonni namatti fafakkeessan barbadeessudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Rabbiin gaara isa irratti Muusaa dubbiseen kakate.
(2) Kitaaba barreeffamaa ta'eenis kakateera.
(3) Xalaayaa ballifamaa, banamaa ta'e keessatti akka kitaabota duraan buufamteetti.
(4) Mana maleykonni samii keessatti ibaadaa Rabbiitiin jiaachiftuunis kakate.
(5) Samii ol kaafamtuu dacheef jaarmaya gubbaa taateenis kakateera.
(6) Galaana bishaan guutameenis kakateera.
(7) Yaa Ergamichaa! Adabni Rabbii keetii kaafiroota irratti argamuun shakkii hin qabu.
(8) Namani isaan isa isaan irraa deebisee akka isaanitti hin argamne dhorgu hin jiru.
(9) Guyyaa dacheen sochee sochootee hollatuun Qiyaamaa beeksiftu,
(10) Kan gaarris iddoo ishee irraa deeminsa deemtu,
(11) Guyyaa san keessa warra adabbii Rabbiin kaafirootaf beellame sobsiisaniif badiifi hoongoon tahaadha.
(12) Isaan sun warra odoo kaafamuufi ofamus yaada itti hin kennin dhara keessa galuun taphataniidha.
(13) Guyyaa gara ibidda Jahannam humnaanfi irreen oofaman.
(14) Isaaniin loluuf ni jedhamaan: isheen ibidda yeroo ergamoonni keessan isisniin sodaachisan sobsiisuu turtaniidha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Kufriin yoo ergaan, warri isa hordofu, iddoofi yeroon isaa wal dhabdellee karuma tokkoodha.
- Rabbiin Eragamaa Isaaf akka ergaa bakkaan ga'e ragaa ba'eera.
- Iccitiin jinniifi namas uumuu ibaadaa Rabbiif mirkaneessuudha.
- Akkaataan addunyaa Guyyaa Qiyaamaa geeddaramuuf jira.

أَفَسِحۡرٌ هَٰذَآ أَمۡ أَنتُمۡ لَا تُبۡصِرُونَ ١٥ ٱصۡلَوۡهَا فَٱصۡبِرُوٓاْ
أَوۡ لَا تَصۡبِرُواْ سَوَآءٌ عَلَيۡكُمۡۖ إِنَّمَا تُجۡزَوۡنَ مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٦
إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَنَعِيمٖ ١٧ فَٰكِهِينَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡ
وَوَقَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡ عَذَابَ ٱلۡجَحِيمِ ١٨ كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَا
كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٩ مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ سُرُرٖ مَّصۡفُوفَةٖۖ وَزَوَّجۡنَٰهُم
بِحُورٍ عِينٖ ٢٠ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱتَّبَعَتۡهُمۡ ذُرِّيَّتُهُم بِإِيمَٰنٍ أَلۡحَقۡنَا
بِهِمۡ ذُرِّيَّتَهُمۡ وَمَآ أَلَتۡنَٰهُم مِّنۡ عَمَلِهِم مِّن شَيۡءٖۚ كُلُّ ٱمۡرِيِٕۭ بِمَا
كَسَبَ رَهِينٞ ٢١ وَأَمۡدَدۡنَٰهُم بِفَٰكِهَةٖ وَلَحۡمٖ مِّمَّا يَشۡتَهُونَ ٢٢
رُبع الحزب ٥٣ يَتَنَٰزَعُونَ فِيهَا كَأۡسٗا لَّا لَغۡوٞ فِيهَا وَلَا تَأۡثِيمٞ ٢٣ ۞ وَيَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ
غِلۡمَانٞ لَّهُمۡ كَأَنَّهُمۡ لُؤۡلُؤٞ مَّكۡنُونٞ ٢٤ وَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ
بَعۡضٖ يَتَسَآءَلُونَ ٢٥ قَالُوٓاْ إِنَّا كُنَّا قَبۡلُ فِيٓ أَهۡلِنَا مُشۡفِقِينَ
٢٦ فَمَنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡنَا وَوَقَىٰنَا عَذَابَ ٱلسَّمُومِ ٢٧ إِنَّا كُنَّا
مِن قَبۡلُ نَدۡعُوهُۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡبَرُّ ٱلرَّحِيمُ ٢٨ فَذَكِّرۡ فَمَآ أَنتَ بِنِعۡمَتِ
رَبِّكَ بِكَاهِنٖ وَلَا مَجۡنُونٍ ٢٩ أَمۡ يَقُولُونَ شَاعِرٞ نَّتَرَبَّصُ بِهِۦ رَيۡبَ
ٱلۡمَنُونِ ٣٠ قُلۡ تَرَبَّصُواْ فَإِنِّي مَعَكُم مِّنَ ٱلۡمُتَرَبِّصِينَ ٣١



(15) Adabni ijaan argitan kun sihriidhaa? Moo inuma hin argine?

(16) Hoo'a ibidda kanaa dhandhamaa irratti obsaa yookiin isa irratti hin obsinaa; obsuufi obsuu dhabuun keessanis waluma qixa. Har'aa kufriifi yakka irraa waanuma addunyaa keessatti hojjattan qofa galata galfamtu. Rabbiin galata warra kijibsiisee hoggaa dubbate, galata warra dhugomsuun Rabbiin sodaates akkana jedhee dubbate:

(17) Warri ajaja Isaa fudhatee dhorgaa Isaa irraa fagaatuun Rabbiin sodaatan jannataafi qananii guddaa hin dhaabbanne keessa jiraatu.

(18) Qananii nyaataa, dhugaatiifi fuudhuu irraa waan Rabbiin isaanii kennetti bashannanu. Adabbii Jahannam irraa Rabbiitu isaan tiksa. Qananii irraa wanta barbaadan argachuuniifi waan jiruu booressu irraa isaan tiksuun milkaa'an.

(19) Isaaniin ni jedhama: waan lubbuun keessan feetu irraa rakkina waan nyaattan yookiin dhugdan irraa isin irra gayu odoo hin sodaatin mindaa hojii keessan bareedaa kan addunyaa keessatti dalagattan haala ta'een nyaadhaa, dhugaa.

(20) Siree miidhegfamtuu gariin ishee garitti gara galfamte irratti hirkatoodha. Dubartoota adaadii ija babal'attu isaaniif heerumsiifna.

(21) Warra amananii ilmaan isaaniitis iimaana keessatti isaan hordofan, akka ijji isaanii itti gammaddUuf odoo hojiidhaan isaan bira gayuu baatanillee isaanitti dhaqqabsiifna. Mindaa hojii isaanii irraa homaa hin hir'ifnu. Hojii fokkotaa irraa namni hunduu waan hojjateef hidhama; namni biroo hojii isaa irraa homaa hin baadhatu.

(22) Warra Jannataa kana gosoota fuduraaleetiin isaan gargaarra, foon wanta isaan fedhan hundaan isaan gargaarra.

(23) Jannata keessatti dhugaatii haasawa dhara ta'eefi sababa sakraanuutiin yakka raawwatuun addunyaa keessatti namarra ga'u kun ishee dhuguuf nama irra hin geenye kennaman.

(24) Joollee isaan kaddamuuf laaffifaman kan qulqullina qaamaafi addeenya keessatti faaya qolola isaa keessatti tikfame fakkaataniitu isaan irra naanna'u.

(25) Gariin warra Jannataa garii irratti haala isaanii kan addunyaa keessaa walgaggaafatoo ta'anii walitti garagalu.

(26) Akkana jechuun waliif deebisu: dhugumatti nuti addunyaa keessatti adabbii Rabbii irraa odoo maatii keenya keessa jirruu sodaatoo turre.

(27) Kanaafuu Rabbiin gara Islaamummaa nu qajeelchuun nurratti tola oole, adabbii hoo'a keessatti daangaa gaye irraas nu tikse.

(28) Jiruu keenya kan addunyaa keesatti isa gabbarree adabbii ibiddaa irraa nu tiksuu kadhachuu turre. Inni isa gaarii namatti hojjatu, waadaa gabroota isaatiif seene keessattis dhugaa dubbataa, isaaniif rahmata godhaadha. Toltuufi rahmata inni nutti oole irraa: iimaanatti nu qajeelchuu, Jannata nu galchuufi ibidda irraa nu fageessuudha.

(29) Yaa Ergamichaa! Qur'aanaan yaadachiisi. Iimaanaafi sammuu Rabbiin sirratti tola ooleen raagduu jinnii arguufi maraatas hin taane.

(30) Sobsiistonni kun ni jedhu: Mohaammad ergamaa miti. Wallisaa waan ta'eef hanga duuti isa buttu eegnee achi booda isa irraa haara galfanna.

(31) Yaa Ergamichaa! Isaaniin jedhi: du'a kiyya eegaa, anis waan isin na sobsiiftaniif adaba irraa waan isitti bu'u niin eega.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Jannata keessatti abbootaafi ilmaan yoo hojiin garii isaanii hanqina qabaatellee akka gammachuun isaanii guutamtuuf isaan hunda kabaajuun sadarkaa tokkotti walitti qabamu.
- Farsoon aakhiraa dhugaatii ishee irraa wanti jibbamu isaan irra hin gayu.
- Nama addunyaa isaa keessatti Rabbii isaa irraa sodaate aakhiratti nagaya isa godha.

أَمۡ تَأۡمُرُهُمۡ أَحۡلَٰمُهُم بِهَٰذَآۚ أَمۡ هُمۡ قَوۡمٞ طَاغُونَ ٣٢ أَمۡ يَقُولُونَ تَقَوَّلَهُۥۚ
بَل لَّا يُؤۡمِنُونَ ٣٣ فَلۡيَأۡتُواْ بِحَدِيثٖ مِّثۡلِهِۦٓ إِن كَانُواْ صَٰدِقِينَ
٣٤ أَمۡ خُلِقُواْ مِنۡ غَيۡرِ شَيۡءٍ أَمۡ هُمُ ٱلۡخَٰلِقُونَ ٣٥ أَمۡ خَلَقُواْ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَۚ بَل لَّا يُوقِنُونَ ٣٦ أَمۡ عِندَهُمۡ خَزَآئِنُ رَبِّكَ
أَمۡ هُمُ ٱلۡمُصَيۡطِرُونَ ٣٧ أَمۡ لَهُمۡ سُلَّمٞ يَسۡتَمِعُونَ فِيهِۖ فَلۡيَأۡتِ
مُسۡتَمِعُهُم بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٍ ٣٨ أَمۡ لَهُ ٱلۡبَنَٰتُ وَلَكُمُ ٱلۡبَنُونَ ٣٩
أَمۡ تَسۡـَٔلُهُمۡ أَجۡرٗا فَهُم مِّن مَّغۡرَمٖ مُّثۡقَلُونَ ٤٠ أَمۡ عِندَهُمُ ٱلۡغَيۡبُ
فَهُمۡ يَكۡتُبُونَ ٤١ أَمۡ يُرِيدُونَ كَيۡدٗاۖ فَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ هُمُ ٱلۡمَكِيدُونَ ٤٢
أَمۡ لَهُمۡ إِلَٰهٌ غَيۡرُ ٱللَّهِۚ سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٤٣ وَإِن يَرَوۡاْ كِسۡفٗا
مِّنَ ٱلسَّمَآءِ سَاقِطٗا يَقُولُواْ سَحَابٞ مَّرۡكُومٞ ٤٤ فَذَرۡهُمۡ حَتَّىٰ يُلَٰقُواْ
يَوۡمَهُمُ ٱلَّذِي فِيهِ يُصۡعَقُونَ ٤٥ يَوۡمَ لَا يُغۡنِي عَنۡهُمۡ كَيۡدُهُمۡ شَيۡـٔٗا
وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ٤٦ وَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ عَذَابٗا دُونَ ذَٰلِكَ وَلَٰكِنَّ
أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٧ وَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ فَإِنَّكَ بِأَعۡيُنِنَاۖ وَسَبِّحۡ
بِحَمۡدِ رَبِّكَ حِينَ تَقُومُ ٤٨ وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَسَبِّحۡهُ وَإِدۡبَٰرَ ٱلنُّجُومِ ٤٩

## سُورَةُ النَّجۡمِ

آياتها ٦٢ — ترتيبها ٥٣



(32) Sila dhugumatti sammuun isaanii inni raagdufi maraataadha isaan jechutti isaan ajajjii?! Waan nama tokko keesssatti walitti hin qabamne walitti qabaniiru. Dhugumatti isaan ummata daangaalee tarkaanfatoo waan ta’aniif gara Shari’aafi sammuuttis hin deebi’an.

(33) Si! Mohammad odoo gara isaatti wahyiin hin godhamin Qur’aana kana of biraa uummte jedhuu?! Of biraa hin uummanne, dhugumatti isaan waan isattii amanuu irraa boonaniif of biraa uummate jedhu.

(34) Yoo of biraa uummate jechuu isaanii keessatti dhugaa ta’an haasawa isa fakkaatuun haa dhufanii.

(35) Rabbiin isaan uume jiraachuun maletti uumamanii? Moo isaan ofumaaf of uuman? Inni uume odoo hin jirree uumamni argamuun hin mallu, uumamni ofii of hin uumu waan ta’eef isa isaan uume maaliif hin gabbarre?

(36) Samiifi dachii ni uumanii? Dhugumatti Rabbiin isa isaan uume ta’uu hin dhugoomsine. Odoo waan san dhugoomsanii isa tokkichoomsaniiti, ergamaa isaattis amanu.

(37) Kennaa irraa bakka kuufama Gooftaa isaaniitu isaan bira waan jiruuf nama fedhaniif arjoomuun nabiyyummaas kennanii nama fedhan dhorgatanii? Si isaan aanga’oo akkkuma fedhii isaanii hojjatuu?

(38) Ammas karaa isheedhaan gara samiitti ol bahanii akka isaan dhugaa irra jiran wahyii Rabbiin godhu dhagayanii? Erga akkas taate namni wahyii san dhaggeeffate ragaa ifa tahe kan haqa irra jiraachuu keessan dhugoomsu haa fiduu.

(39) Dubarri isin jibbitan isaaf ta’eeti dhiirti isin jaallatan isiniif tahee?!

(40) Yaa Ergamichaa! Waan Gooftaa kee irraa geessitu irratti mindaa isaan irraa barbaaddee? Sababa saniif ba’aa baachuu hin dandeenyetti dirqaman.

(41) Beekomsi waan fagoo isaan bira jiraateeti waan irratti mul’atan namaaf barreessuun ishee irraa waan fedhan isaanitti odeessuu?

(42) Sobsiistonni kun siifi amantii keetti hamtuu yaaduu fedhanii? Rabbii kee amanadhu warri Rabbiifi ergamaa isaatti kafaran odoo sitti baafamaa hin ta’in isaanumatti tooftaan baafamaadha.

(43) Rabbiin malee dhugaan gabbaramaa biraa qabuu? Shariika isaan Isatti hirkisan irraa Rabbiin qulqullaa’eera. wanti darbe kun hundi hin argamne, inuma hin fakkaatus.

(44) Kutaa samii irraa bu’u yoo argan ni jedhu: kun duumeessa gariin isaa garii irratti akkuma aadaatti kuufamuudha. Kanaafuu hin gorfaman, nis hin amanan.

(45) Yaa Ergamichaa! Hanga Guyyaa Qiyaamaa kan keessa adabaman qunnamanitti diddaafi mormii isaanii keessatti isaan lakkisi.

(46) Guyyaa tooftaan isaanii xiqqaa yookiin guddaas tahee homaa isaan irraa hin deebisne kan adaba duraa isaan baraaruun hin tumsamne.

(47) Warra shirkii yakkaan lubbuu isaanii miidheen adabbii guyyaa aakhiraa dura addunyaa keessatti ajjechaafi boojuun,
qabrittis adaba isaatiin adabuun isaaniif tahaadha. Garuu irra guddaan isaanii sana hin beekan waan ta’aniif kufrii isaanii
itti fufoodha. Rabbiin yeroo dhara tahuu waan Mushrikoonni irra jiranii ibse ergamaa isaa isaan yaada itti kennuu dhii-
suufi kijibsiisuu isaanii irrattis obsuttis akkana jechuun ajaje: (48) Yaa Ergamichaa! Murtii Gooftaa keetiifi hukmii isaa
kan shari’aatiif obsi. Dhugumatti ati argaa keenyaafi tika keenya keessa jirta. Yeroo hirriiba kee irraa kaatu Gooftaa kee
faarsuun qulqulleesi. (49) Halkan irraas Gooftaa kee qulqulleessi, isaafis sagadi. Salaata Fajrii yeroo urjiin ifa guyyaatiin
haguugamtee achi gara galte sagadi.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Daangaa darbuun sababoota jallinaa keessaa tokko.
- Dhugaa amantii keessa jiru mirkaneessuuf falmiin sammuu bakka guddaa qaba.
- Adabbiin yeroo qabrii keessa jiranii mirkanaa’eera.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلنَّجۡمِ إِذَا هَوَىٰ ١ مَا ضَلَّ صَاحِبُكُمۡ وَمَا غَوَىٰ ٢ وَمَا يَنطِقُ عَنِ
ٱلۡهَوَىٰٓ ٣ إِنۡ هُوَ إِلَّا وَحۡيٞ يُوحَىٰ ٤ عَلَّمَهُۥ شَدِيدُ ٱلۡقُوَىٰ ٥
ذُو مِرَّةٖ فَٱسۡتَوَىٰ ٦ وَهُوَ بِٱلۡأُفُقِ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٧ ثُمَّ دَنَا فَتَدَلَّىٰ ٨
فَكَانَ قَابَ قَوۡسَيۡنِ أَوۡ أَدۡنَىٰ ٩ فَأَوۡحَىٰٓ إِلَىٰ عَبۡدِهِۦ مَآ أَوۡحَىٰ ١٠
مَا كَذَبَ ٱلۡفُؤَادُ مَا رَأَىٰٓ ١١ أَفَتُمَٰرُونَهُۥ عَلَىٰ مَا يَرَىٰ ١٢ وَلَقَدۡ رَءَاهُ
نَزۡلَةً أُخۡرَىٰ ١٣ عِندَ سِدۡرَةِ ٱلۡمُنتَهَىٰ ١٤ عِندَهَا جَنَّةُ ٱلۡمَأۡوَىٰٓ ١٥
إِذۡ يَغۡشَى ٱلسِّدۡرَةَ مَا يَغۡشَىٰ ١٦ مَا زَاغَ ٱلۡبَصَرُ وَمَا طَغَىٰ ١٧ لَقَدۡ رَأَىٰ
مِنۡ ءَايَٰتِ رَبِّهِ ٱلۡكُبۡرَىٰٓ ١٨ أَفَرَءَيۡتُمُ ٱللَّٰتَ وَٱلۡعُزَّىٰ ١٩ وَمَنَوٰةَ
ٱلثَّالِثَةَ ٱلۡأُخۡرَىٰٓ ٢٠ أَلَكُمُ ٱلذَّكَرُ وَلَهُ ٱلۡأُنثَىٰ ٢١ تِلۡكَ إِذٗا قِسۡمَةٞ
ضِيزَىٰٓ ٢٢ إِنۡ هِيَ إِلَّآ أَسۡمَآءٞ سَمَّيۡتُمُوهَآ أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُم مَّآ أَنزَلَ
ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلۡطَٰنٍۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَمَا تَهۡوَى ٱلۡأَنفُسُۖ
وَلَقَدۡ جَآءَهُم مِّن رَّبِّهِمُ ٱلۡهُدَىٰٓ ٢٣ أَمۡ لِلۡإِنسَٰنِ مَا تَمَنَّىٰ ٢٤ فَلِلَّهِ
نصف الحزب ٥٣ ٱلۡأٓخِرَةُ وَٱلۡأُولَىٰ ٢٥ ۞ وَكَم مِّن مَّلَكٖ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ لَا تُغۡنِي
شَفَٰعَتُهُمۡ شَيۡـًٔا إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ أَن يَأۡذَنَ ٱللَّهُ لِمَن يَشَآءُ وَيَرۡضَىٰٓ ٢٦



## BOQONNAA ANNAJM

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

Aqiidaa tawhiidaa mirkaneessuufi Aqiidaa shirkii balleessuuf dhugummaa wahyiitiifi ol aantummaa burqaa isaa ibsuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Urjii yeroo kufeetiin Rabbiin kakate.
(2) Ergamaan Rabbii Mohammad karaa qajeelloo irraa gara hin galle, jallaas hin taane. Garuu inni qajeelaadha.
(3) Qur'aana kana fedhii isaa hordofuuf hin dubbatu.
(4) Qur'aanni kun wahyii Rabbiin karaa Jibriiliin gara isaatti wahyii godhu malee hin taane.
(5) Maleykicha humna jabaatu Jibriiltu isa barsiise.
(6) Jibriil bifa bareedaa qabuun Nabiyyichatti bifa Rabbirratti uumeen ol bahee mul'ate.
(7) Jibriil moggaa samiitti ol aanu irraa muldhate.
(8) Ergasii Jibriil Nabiyyichatti as dhiyaatee ammas Isatti as dhiyaachuu dabalate.
(9) Isatti dhiyaatuun qixa qabannoo gooboo lamaanii yookiin isarra dhiyoo ta'eera.
(10) Achumaan Jibriil gara gabricha Rabbii Mohammaditti wanta wahyii godhe gara isaatti beeksise.
(11) Qalbiin Muhammad waan ijji isaa arge hin sobne.
(12) Yaa musrikoota wanta Rabbiin halkan Israa'aa isa garsiise keessatti itti falmituu?
(13) Muhammad (saw) Jibriil yeroo biraa halkan Israa'aa uumama isaa irratti argeera,
(14) Qurquraa daangaa biratti arge. Isheen muka akkaan guddoo kan samii torbaffaa keessatti argamtuudha.
(15) Jannanni qubsumaa sun muka kana bira jirti.
(16) Yeroo amrii Rabbii irraa wanti guddaan Rabbii malee maalummaa isaa hin hin beekne qurquraa haguuge,
(17) Ijji isaa mirgaas ta'ee bitaa hin dabne. Daangaa isaaf godhame biras hin darbine. (18) Dhugumatti Muhammad halkan isaan ol bahame mallattoolee gurguddoo Rabbii isaa irraa dandeettii isaa irratti kan qajeechan argeera; Jannata, ibiddaafi wantoota biroos argeera. (19) Yaa mushrikootaa! Taabota Rabbii gaditti gabbartan kana: allaatiifi al uzzaa naaf himaa? (20) Taabota keessan irraa manaat sadaffaa ishee biraa san naaf himaa. Si bu'aa yookiin rakkina fiduu idanda'uu ishee naaf odeessituu? (21) Yaa mushrikootaa! Dhiirti isin jaalattan isiniif taateeti dubartiin isin ishee jibbitan Rabbiif taatee? (22) Qoodni isin fedhii teessaniin qooddan tun qooduu sirrii hin tahin. (23) Taabonni kun maqaa hiika irraa duwwaa qofa waan taheef sifaata Rabbummaa keessaa qooda hin qabdu. Isiniifi abboota keessantu of biraa ishee moggaase malee Rabbiin ragaa tokkollee isheef hin buufne. Mushrikoonni yaada isaanii keessatti waan sheeyxaanni qalbii isaanii keessatti miidhegsuuf kan lubbuun isaanii jaallattu duuka malee hin hordofan. Dhugumatti qajeelloon arraba Nabiyyicha isaa irrattii Rabbiin biraa isaanitti dhufnaan ittiin hin qajeelle. (24) Si Taabonni gara Rabbitti magantaa seenuu irraa wanti hawwe ilma namaatiif ni tahaa? (25) Lakkii , wanti inni hawwe isaaf hin tahu. Aakhiraafi addunyaanis Rabbuma qofaf waan tahaniif waan fedhee ni kenna, kan fedhe ni dhorgata. (26) Samii keessa Maleykonni manguddummaan isaanii odoo nama tokkoof manguddoo tahuu fedhanii erga isaan irraa nama fedheef manguddummaa seenuufi isa manguddummaan seenamuuf irraa jaallatee hayyama godhee malee kan homaa hin deebifne hedduutu jira. Kanaafuu Rabbiin nama shariika isaa godheef mangudummaan dhaqamuu hayyama hin godhu. Isa manguddummaan seenamuuf kan Rabbii gaditti gabbaru irraas hin jaallatu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Nabiyyichi bakka yeroo samii torbaffaa keessa jiru ija isaa hin dabsinitti naamusa guutuu qabaatuu argisiisa.
- Mushrikoonni yeroo wanta rakkinaafi bu'aas hin qabnes gabbariifi wanta jibban Rabbitti hirkisanii waan jaallatan ofii filanitti sammuun isaanii gowwaadha.
- Magantaan ulaagaa lamaan malee hin argamtu: isa mangudummaa dhaquuf hayyamamuufi isa manguddummaan dhaqamuuf irraa jaallachuun jiraatuudha.

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ لَيُسَمُّونَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ تَسۡمِيَةَ ٱلۡأُنثَىٰ ٢٧
وَمَا لَهُم بِهِۦ مِنۡ عِلۡمٍۖ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّۖ وَإِنَّ ٱلظَّنَّ لَا يُغۡنِي مِنَ
ٱلۡحَقِّ شَيۡـٔٗا ٢٨ فَأَعۡرِضۡ عَن مَّن تَوَلَّىٰ عَن ذِكۡرِنَا وَلَمۡ يُرِدۡ إِلَّا ٱلۡحَيَوٰةَ
ٱلدُّنۡيَا ٢٩ ذَٰلِكَ مَبۡلَغُهُم مِّنَ ٱلۡعِلۡمِۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن
سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِمَنِ ٱهۡتَدَىٰ ٣٠ وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي
ٱلۡأَرۡضِ لِيَجۡزِيَ ٱلَّذِينَ أَسَٰٓـُٔواْ بِمَا عَمِلُواْ وَيَجۡزِيَ ٱلَّذِينَ أَحۡسَنُواْ
بِٱلۡحُسۡنَى ٣١ ٱلَّذِينَ يَجۡتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ ٱلۡإِثۡمِ وَٱلۡفَوَٰحِشَ إِلَّا ٱللَّمَمَۚ
إِنَّ رَبَّكَ وَٰسِعُ ٱلۡمَغۡفِرَةِۚ هُوَ أَعۡلَمُ بِكُمۡ إِذۡ أَنشَأَكُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ
وَإِذۡ أَنتُمۡ أَجِنَّةٞ فِي بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمۡۖ فَلَا تُزَكُّوٓاْ أَنفُسَكُمۡۖ هُوَ أَعۡلَمُ
بِمَنِ ٱتَّقَىٰٓ ٣٢ أَفَرَءَيۡتَ ٱلَّذِي تَوَلَّىٰ ٣٣ وَأَعۡطَىٰ قَلِيلٗا وَأَكۡدَىٰٓ
٣٤ أَعِندَهُۥ عِلۡمُ ٱلۡغَيۡبِ فَهُوَ يَرَىٰٓ ٣٥ أَمۡ لَمۡ يُنَبَّأۡ بِمَا فِي صُحُفِ
مُوسَىٰ ٣٦ وَإِبۡرَٰهِيمَ ٱلَّذِي وَفَّىٰٓ ٣٧ أَلَّا تَزِرُ وَازِرَةٞ وِزۡرَ أُخۡرَىٰ
٣٨ وَأَن لَّيۡسَ لِلۡإِنسَٰنِ إِلَّا مَا سَعَىٰ ٣٩ وَأَنَّ سَعۡيَهُۥ سَوۡفَ يُرَىٰ
٤٠ ثُمَّ يُجۡزَىٰهُ ٱلۡجَزَآءَ ٱلۡأَوۡفَىٰ ٤١ وَأَنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلۡمُنتَهَىٰ ٤٢
وَأَنَّهُۥ هُوَ أَضۡحَكَ وَأَبۡكَىٰ ٤٣ وَأَنَّهُۥ هُوَ أَمَاتَ وَأَحۡيَا ٤٤



(27) Dhugumatti warri biyya aakhiraatti kaafamuutti hin amanne Maleykota dubara Rabbii tahuu yaaduun moggaasa dubartiidhaa isaan moggaasu. Rabbiin jecha isaanii irraa ol ta’ina guddaa ol ta’eera.

(28) Dubartoota isaan moggaasuu san irratti beekumsi gara isaa hirkatan hin qaban. Waan sana keessatti sobaafi bir’uu qofa hordofu. Herreggiin kan bakka dhugaa bu’uu hin danda’u waan taheef dhugaa irraa homaa hin duroomsu.

(29) Yaa Ergamichaa! Nama yaadannoo Rabbii odoo yaada itti hin kennin kan jiruu addunyaa malee hin fedhin ta’uun irraa garagale atis isa irraa garagali. Kanaafuu waan itti hin amanneef aakhiraa isaatiif hin hojjatu.

(30) Maleykota dubartiidhaan moggaasuun mushrikoonni jedhan sun wallaaloo waan tahaniif gara dhugaatti gayuu dhabuu isaanii irraa kan ka’e inni daangaa beekumsa isaaniiti. Yaa Ergamichaa! Dhugumatti Gooftaan kee nama karaa dhugaa irraa dabe akkaan beeka, nama gara haqaatti qajeeles beekaadha. Waan sana irraa homaa isa hin dhokatu.

(31) Wanni samiifi dachii keessa hunduu rabbuma qofaafi. Warra addunyaa keessatti hojii isaanii balleessan adabbii isaan haqa godhatan akka isaan mindeessuufi mu’uumintoota hojii isaanii bareechan Jannata akka mindeessuufidha.

(32) Isaan sun warra yakka gurguddaafi dilii fokkottuu irraa fagaataniidha. Garuu diliin xixiqqoon yakka gurguddaa dhiisuufi ibaadaa heddummeessuun isaaniif dhiifamti. Yaa Ergamichaa! Dhugumatti Gooftaan kee araaramni isaa baldhaadha waan taheef dilii gabroota isaa yeroo irraa toowbatan ni araaramaaf. Inni akkaataafi waa’ee keessan yeroo abbaa keessan Aadam biyyeea irraa uumu beekaadha. Ammas yeroo garaa haadha keessanii keessatti ulfa ta’uun uumaa walduraa duubaan uumamtaniis akkaan beekaadha. Wanta san irraa homaa isa hin dhokatu waan ta’eef lubbuu keessan Rabbiin sodaatuun hin faarsinaa. Nama isa sodaatu isumatu akkaan beekaadha.

(33) Fokkina haala isa erga itti dhiyaate islaamummaa irraa garagalee siif himuu?

(34) Horii xiqqoo kennatee ergasii dhorgate. Sababni isaas qorqonni aadaa isaati. Sanumaa waliin inni of qulqulleessa.

(35) Inni beekumsi waan fagoo isa biratti jiraannaan argee waan fagoo odeesse moo akkami?

(36) Moo inni Rabbirratti soba uumaadha? Si inni Rabbirratti waa jedhu kun waan xalayaatota dur kan rabbiin Muusaa irratti buuse keessa wanta jiru hin himaminii?

(37) Xalaayota Ibraahiim isa waan Rabbiin isa irra kaa’e hunda bakkaan gahee guute keessa waan jiru.

(38) Wanti sun namni tokko yakka nama biraa nhinn baadhatuudha.

(39) Ammas ilma namaatiif mindaa hojii isaa kan hojjate malee isaaf hin taaneedha.

(40) Ammas hojiin isaa fuuldura guyyaa Qiyaamaa ijaan argamuuf jira.

(41) Ergasii mindaa hojii isaa guutuu hir’ina hin qabne tahuun kennama.

(42) Yaa Ergamichaa! Dhugumatti deebi’uun gabrootaa, du’uu isaanii booda bakki itti deemanis gara Gooftaa keetti.

(43) Inni isumatu nama fedhe gammachiisuun kofalchiisa, nama fedhes yaachisuun isa boochisas.

(44) Ammas isumaatu warreen addunyaa keessa jiraatan ajjeesa. Warra du’anis kaasuun isumaatu jiraachisa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Diliin gurguddoofi xixiqqootti adda qoodamti.
- Beekomsa malee Rabbirratti waa jechuun dhorgaadha.
- Lubbuu ofii qulqulleessuun dhorgamaadha.

وَأَنَّهُۥ خَلَقَ ٱلزَّوْجَيْنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰ ﴿٤٥﴾ مِن نُّطْفَةٍ إِذَا تُمْنَىٰ
﴿٤٦﴾ وَأَنَّ عَلَيْهِ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْأُخْرَىٰ ﴿٤٧﴾ وَأَنَّهُۥ هُوَ أَغْنَىٰ وَأَقْنَىٰ ﴿٤٨﴾ وَأَنَّهُۥ
هُوَ رَبُّ ٱلشِّعْرَىٰ ﴿٤٩﴾ وَأَنَّهُۥٓ أَهْلَكَ عَادًا ٱلْأُولَىٰ ﴿٥٠﴾ وَثَمُودَا۟ فَمَآ
أَبْقَىٰ ﴿٥١﴾ وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ هُمْ أَظْلَمَ وَأَطْغَىٰ
﴿٥٢﴾ وَٱلْمُؤْتَفِكَةَ أَهْوَىٰ ﴿٥٣﴾ فَغَشَّىٰهَا مَا غَشَّىٰ ﴿٥٤﴾ فَبِأَىِّ ءَالَآءِ
رَبِّكَ تَتَمَارَىٰ ﴿٥٥﴾ هَٰذَا نَذِيرٌ مِّنَ ٱلنُّذُرِ ٱلْأُولَىٰٓ ﴿٥٦﴾ أَزِفَتِ ٱلْـَٔازِفَةُ
﴿٥٧﴾ لَيْسَ لَهَا مِن دُونِ ٱللَّهِ كَاشِفَةٌ ﴿٥٨﴾ أَفَمِنْ هَٰذَا ٱلْحَدِيثِ
تَعْجَبُونَ ﴿٥٩﴾ وَتَضْحَكُونَ وَلَا تَبْكُونَ ﴿٦٠﴾ وَأَنتُمْ سَٰمِدُونَ
﴿٦١﴾ فَٱسْجُدُوا۟ لِلَّهِ وَٱعْبُدُوا۟ ۩ ﴿٦٢﴾ سَجْدَة

ترتيبها ٥٤ — سُورَةُ القَمَرِ — آياتها ٥٥

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱقْتَرَبَتِ ٱلسَّاعَةُ وَٱنشَقَّ ٱلْقَمَرُ ﴿١﴾ وَإِن يَرَوْا۟ ءَايَةً يُعْرِضُوا۟ وَيَقُولُوا۟
سِحْرٌ مُّسْتَمِرٌّ ﴿٢﴾ وَكَذَّبُوا۟ وَٱتَّبَعُوٓا۟ أَهْوَآءَهُمْ ۚ وَكُلُّ أَمْرٍ مُّسْتَقِرٌّ ﴿٣﴾
وَلَقَدْ جَآءَهُم مِّنَ ٱلْأَنۢبَآءِ مَا فِيهِ مُزْدَجَرٌ ﴿٤﴾ حِكْمَةٌۢ بَٰلِغَةٌ ۖ فَمَا تُغْنِ
ٱلنُّذُرُ ﴿٥﴾ فَتَوَلَّ عَنْهُمْ ۘ يَوْمَ يَدْعُ ٱلدَّاعِ إِلَىٰ شَىْءٍ نُّكُرٍ ﴿٦﴾



(45) Garee lamaan dhiiraafi dubartiis Isaatu uume.

(46) Copha bishaan hormaataa yeroo gadaameessa keessatti buufamtu irraa uume.

(47) Dhugumatti du'uu isaan lamaanii booda kaasuuf uumaa isaanii deebisuun Isuma irratti.

(48) Isumaatu horii isaa kennuun gabroota isaa irraa nama fedhe duroomsa. Qabeenya ilmi namaa dilbii ol kaawwatu godhatu isumaatu kenna.

(49) Inni Rabbii urjii gariin mushrikootaa Rabbii waliin gabbaru kan 'Ashi'iraa' jedhamuuti.

(50) Isumatu Aad gosa jalqabaa balleesse; isaan ummata Huud yeroo kufrii irratti didan balleesse.

(51) Ummata Saalih Samuud warra jedhamu ni balleesse; isaan irraa nama tokkollee hin hambifne.

(52) Ummata Aadfi Samuud dura kan turan ummata Nuuh balleesse. Dhugumatti ummanni Nuuh miidhaan cimoo Aadfi Samuud irras daangaa darbutti guddoo turan. Sababni isaas Nuuh bara shantama malee waggaa kuma tokko gutuu gara Rabbiin tokkichoomsuutti isaan waamaa ture, isaaf hin owwaanne.

(53) Ganda ummata Luux gara samii ol fuudhe, ergasii ishee garagalche, ergasii dachetti ishee gad kuffise.

(54) Erga gara samii ol fuudhee dachetti ishee kuffise booda dhagaa irraa wanti ishee hagooge hagoogeera.

(55) Mallattoolee dandeettii Rabbii keetii irratti qajeelchan irraa Yaa namootaa! Tam mamtee ittiin hin gorfamne?

(56) Ergamaan gara keessanitti ergame kun fakkaatuma ergamoota duraati.

(57) Qiyaamaan dhiyoo taate dhufteera.

(58) Kan ishee deebisuufi kan irratti mullatee arguus Rabbiin malee hin jiru.

(59) Haasawa isin irratti qara'amu kana Rabbiin biraa tahuu ajaa'ibdanii?

(60) Bakka gorsa dhageessanitti kan hin boonye isatti qishnaa gootanii kofaltanii?

(61) Isin odoo yaada itti hin kennine isa irraa dagatoo taatanii? (62) Rabbiin qofaaf sujuudaa, ibaadaa Isaaf qulqulleessaa.

## BOQONNAA AL-QAMAR

- Isheen Makkatti buute -

### Kaayyoo Suurattii:

mallattooleefi akeekachiisaan gorsuufi booddee warra ishee sobsiisee ibsuudha. Kanaaf jecha: "dhugumatti Qur'aana gorsaaf ni laaffifne, namni ittiin gorfamuu ni jiraa?" jechuun ishee keessatti deddeebi'eera.

### Ibsa suurattii:

(1) Qiyaamaan dhufuuf dhiyaatte, yeroo Nabiyyichaa jiini baqaqeera. Baqaquun isaa mu'ujizaa isaa mul'attuu irraa taheera. (2) Mushrikoonni ragaa dhugummaa isaa argisiisu yoo argan, fudhatuu irraa garagalaniiti: ragoota irraa wanti argine sihrii dhara ta'eedha jedhu. (3) Dhugaa isaanitti dhufe sobsiisuun kijibsiisuu keessatti fedhii isaanii hordofu. Wanti hunduu dhugaas ta'ee sobnis Guyyaa Qiyaamaa bakka haqaatti argamuuf jira. (4) Seenaa ummattoota Rabbiin kufriifi miidhaa isheen hojjatteef balleessee irraa wanti kufriifi miidhaa hojjachuu irraa isaan dhorgu isaanitti dhufeera. (5) Wanni isaanitti dhufe akka ragaan isaan irratti dhaabbatuf ogummaa guutuu taateedha. Akeekkachiifni ummata Rabbiifi Guyyaa Aakhiraatti hin amanne hin fayyadu. (6) Yaa Ergamichaa! Yoo isaan ittiin hin qajeelin guyyaa maleykichi xurunbaa afuufutti ramadame gara dubbii uumamni fakkaataa isaa achi dura hin beekin kan nama rifachiisutti waamu eegaa tahuun isaan iraa garagali.

### Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:

- Qur'aanaan jijjiiramuu dhabuun akeekkachiisa hamaadha.
- Fedhii lubbuu hordofuun addunyaafi aakhirattis booddi isaa hamaadha.
- Baduu ummata darbeetiin gorfamuu dhabuun amaloota kaafirootaa keessaa isa tokkoodha.

خُشَّعًا أَبۡصَٰرُهُمۡ يَخۡرُجُونَ مِنَ ٱلۡأَجۡدَاثِ كَأَنَّهُمۡ جَرَادٞ مُّنتَشِرٞ ٧
مُّهۡطِعِينَ إِلَى ٱلدَّاعِۖ يَقُولُ ٱلۡكَٰفِرُونَ هَٰذَا يَوۡمٌ عَسِرٞ ٨ ۞ كَذَّبَتۡ
قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوحٖ فَكَذَّبُواْ عَبۡدَنَا وَقَالُواْ مَجۡنُونٞ وَٱزۡدُجِرَ ٩ فَدَعَا
رَبَّهُۥٓ أَنِّي مَغۡلُوبٞ فَٱنتَصِرۡ ١٠ فَفَتَحۡنَآ أَبۡوَٰبَ ٱلسَّمَآءِ بِمَآءٖ مُّنۡهَمِرٖ
١١ وَفَجَّرۡنَا ٱلۡأَرۡضَ عُيُونٗا فَٱلۡتَقَى ٱلۡمَآءُ عَلَىٰٓ أَمۡرٖ قَدۡ قُدِرَ ١٢
وَحَمَلۡنَٰهُ عَلَىٰ ذَاتِ أَلۡوَٰحٖ وَدُسُرٖ ١٣ تَجۡرِي بِأَعۡيُنِنَا جَزَآءٗ لِّمَن كَانَ
كُفِرَ ١٤ وَلَقَد تَّرَكۡنَٰهَآ ءَايَةٗ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ١٥ فَكَيۡفَ كَانَ
عَذَابِي وَنُذُرِ ١٦ وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ١٧
كَذَّبَتۡ عَادٞ فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ١٨ إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ رِيحٗا
صَرۡصَرٗا فِي يَوۡمِ نَحۡسٖ مُّسۡتَمِرّٖ ١٩ تَنزِعُ ٱلنَّاسَ كَأَنَّهُمۡ أَعۡجَازُ نَخۡلٖ
مُّنقَعِرٖ ٢٠ فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ٢١ وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ
لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٢٢ كَذَّبَتۡ ثَمُودُ بِٱلنُّذُرِ ٢٣ فَقَالُوٓاْ أَبَشَرٗا
مِّنَّا وَٰحِدٗا نَّتَّبِعُهُۥٓ إِنَّآ إِذٗا لَّفِي ضَلَٰلٖ وَسُعُرٍ ٢٤ أَءُلۡقِيَ ٱلذِّكۡرُ عَلَيۡهِ
مِنۢ بَيۡنِنَا بَلۡ هُوَ كَذَّابٌ أَشِرٞ ٢٥ سَيَعۡلَمُونَ غَدٗا مَّنِ ٱلۡكَذَّابُ ٱلۡأَشِرُ
٢٦ إِنَّا مُرۡسِلُواْ ٱلنَّاقَةِ فِتۡنَةٗ لَّهُمۡ فَٱرۡتَقِبۡهُمۡ وَٱصۡطَبِرۡ ٢٧

ربع الحزب ٥٣



(7) Ijji isaanii salphattuu haala taateen awwaala irraa bahanii gara iddoo qormaataatti yeroo deeman awwaannisa faca’e fakkaatan.

(8) Gara iddoo saniitti isaa waamutti saffisaan deemaa kaafiroonni rakkinaafi gadadoo isa keessa jirtu irraa ka’uun: guyyaan kun guyyaa jabaadha jedhu. Rabbiin yeroo kaafiroota waamicha Ergamaa keenyaa irraa garagale hime isa jajjabeessuf ummanni darbites akka ergamoota ishee sobsiifte akkana jechuun itti hime:

(9) Yaa Ergamichaa! Warra waamicha kee sobsiise kana dura ummanni Nuuha sobsiisaniiru; gabricha Nuuh yeroo isaanitti erginu sobsiisaniiru. Isaan ni jedhan: inni maraataadhaa gosa arrabaatiifi lolaan yoo waamicha isaa dhiisuu baate isaan lolaa.

(10) Nuuhiin Rabbii isaa akkana jedhee kadhate: dhugumatti ummanni kiyya naaf owwaatuu didanii ana injifatan waan ta’ef adabbii isaanitti buusuun isaan irraa haaloo anaaf bahi!

(11) Achumaan bishaan dhangala’aa wal duukaa deemuun balbala adda adda itti banne.

(12) Daches burqisiifnee madda bishaan keessaa burqu goone. Bishaan samii bu’u bishaan dachii irraa burquu waliin wanta Rabbiin duraan murteesse irratti walitti dhufnaan nama Rabbiin nagaya baase malee hunduu dhumaniiru.

(13) Nuuh doonii xaawulaafi mismaaraa irratti ol baafnee isaafi namoota isaa waliin jiran bishaaniin nyaatamuu duraa nagaya baafne.

(14) Dooniin sun danbalii bishaan wal dhawee keessa argaafi tika keenyaan deemti. Ummanni isaa kijibsiisee waan inni Rabbiin biraa isaanitti dhufeenitti kafarinaan Nuuhiif haaloon bahameera.

(15) Dhugumatti adabbii isaan adabne kana yaadannoofi gorsa godhuuf dhiifneerra. Namni waan saniin gorfamu ni jiraa?

(16) Warra kijibsiise adabuun kiyya akkami? Isaan halaakku isaan akeekkachiisuun kiyyas akkami?

(17) Dhugumatti yadannoofi ittiin gorfamuuf Qur’aan laaffifneerra. Gorsaafi yaadannoo isa keessa namni gorfamu ni jiraa?

(18) Gosti Aad Nabiyyicha ishee Huud ni sobsiifte. Yaa warra Makkaa! Isaan adabuun kiyya akkami? Xiinxalaa. Namoota biroos adabbiin isaan adabeen akeekkachiisuun kiyya akkami?

(19) Dhugumatti guyyaa isaaniif hamaa kan hanga Jahannam seenanitti isaanii waliin itti fufu keessatti qillensa qorra jabaatu isaan irratti ergineerra.

(20) Dachee irraa nama buqqaaftee akka gufuu timiraa bakka itti magarte irraa buqqifamtee fakkaatanii mataa isaanii irratti laftti isaan darbiti.

(21) Yaa jiraattota Makkaa! Isaan adabuun kiyya akka ta’e laalaa? Adabbii isaaniitiin namoota biroollee dinniinuun kiyya akkami?

(22) Dhugumatti yadannoofi ittiin gorfamuuf Qur’aana laaffifneerra. Gorsaafi yaadannoo isa keessaa namni gorfamuun ni jiraa?

(23) Ummanni Samuud waan ergamaan isaanii Saalih isaan akeekkachiise ni sobsiisan.

(24) Mormoo tahanii ni jedhan: nama akka keenya tokko jala deemnaa? Haala kana keessatti yoo isa hordofne sirrii irraa fageenyaafi jallina keessa jirra.

(25) Nu hunda keessaa wahyiin isuma tokkichatti buufamee? Lakkii! Inni akkaan kijibaagara jabeessa.

(26) Guyyaa Qiyaamaa nama akkaan kijibaa, gara jabeessa ta’e Saalihiifi isaan ta’uu adda bahuuf jiru.

(27) Yaa Saalih! Nuti dhagaa keessaa isaan mokkoruuf baafnee ishee ergina, waan isaan gaala sanitti hojjataniifi waan isaanitti hojjatamus rakkina isaanii irratti obsii eegi.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Kaafira kufrii isaa itti fufe irratti kadhatuun hayyamamaadha.
- Warra sobsiise balleessee mu’uminoota nagaya baasuun aadaa Rabbiiti.
- Qur’aanni haffazuuf, yaadannoofi ittiin gorfamuuf laaffifameera.

وَنَبِّئۡهُمۡ أَنَّ ٱلۡمَآءَ قِسۡمَةُۢ بَيۡنَهُمۡۖ كُلُّ شِرۡبٖ مُّحۡتَضَرٞ ٢٨ فَنَادَوۡاْ صَاحِبَهُمۡ
فَتَعَاطَىٰ فَعَقَرَ ٢٩ فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ٣٠ إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ
صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ فَكَانُواْ كَهَشِيمِ ٱلۡمُحۡتَظِرِ ٣١ وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ
لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٣٢ كَذَّبَتۡ قَوۡمُ لُوطِۭ بِٱلنُّذُرِ ٣٣ إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا
عَلَيۡهِمۡ حَاصِبًا إِلَّآ ءَالَ لُوطٖۖ نَّجَّيۡنَٰهُم بِسَحَرٖ ٣٤ نِّعۡمَةٗ مِّنۡ عِندِنَاۚ
كَذَٰلِكَ نَجۡزِي مَن شَكَرَ ٣٥ وَلَقَدۡ أَنذَرَهُم بَطۡشَتَنَا فَتَمَارَوۡاْ بِٱلنُّذُرِ
٣٦ وَلَقَدۡ رَٰوَدُوهُ عَن ضَيۡفِهِۦ فَطَمَسۡنَآ أَعۡيُنَهُمۡ فَذُوقُواْ عَذَابِي
وَنُذُرِ ٣٧ وَلَقَدۡ صَبَّحَهُم بُكۡرَةً عَذَابٞ مُّسۡتَقِرّٞ ٣٨ فَذُوقُواْ
عَذَابِي وَنُذُرِ ٣٩ وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٤٠
وَلَقَدۡ جَآءَ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ ٱلنُّذُرُ ٤١ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا كُلِّهَا فَأَخَذۡنَٰهُمۡ
أَخۡذَ عَزِيزٖ مُّقۡتَدِرٍ ٤٢ أَكُفَّارُكُمۡ خَيۡرٞ مِّنۡ أُوْلَٰٓئِكُمۡ أَمۡ لَكُم بَرَآءَةٞ
فِي ٱلزُّبُرِ ٤٣ أَمۡ يَقُولُونَ نَحۡنُ جَمِيعٞ مُّنتَصِرٞ ٤٤ سَيُهۡزَمُ ٱلۡجَمۡعُ
وَيُوَلُّونَ ٱلدُّبُرَ ٤٥ بَلِ ٱلسَّاعَةُ مَوۡعِدُهُمۡ وَٱلسَّاعَةُ أَدۡهَىٰ وَأَمَرُّ ٤٦
إِنَّ ٱلۡمُجۡرِمِينَ فِي ضَلَٰلٖ وَسُعُرٖ ٤٧ يَوۡمَ يُسۡحَبُونَ فِي ٱلنَّارِ عَلَىٰ
وُجُوهِهِمۡ ذُوقُواْ مَسَّ سَقَرَ ٤٨ إِنَّا كُلَّ شَيۡءٍ خَلَقۡنَٰهُ بِقَدَرٖ ٤٩



(28) Bishaan eela isaanii jidduu isaaniifi gaalattiitti guyyaan tokko isaaniif, guyyaan kuun immoo galaaf ta'uun qoodamaa ta'uu isaaniif himi; qooda hunda guyyaa isaaf kenname keessa abbaa qoodaa qofti akka dhufus itti himi.
(29) Achumaan gurbaa isaaniitti akka gaalattii ajjeesuuf lallabnaan innis ajaja gosa isaa godhee seyfii fudhatee ajjeese.
(30) Yaa warra Makkaa! Isaan adabuun kiyya akkami, laalaa? Adabbii isaaniitiin namoota biroollee dinniinuun kiyya akkami?
(31) Nuti iyyansa takka isaanitti erginaan achumaan isaan fixxee akka muka gogaa namni dallaa jaaru dallaa re'ee isaa taasifatee fakkaatan.
(32) Dhugumatti yadannoofi ittiin gorfamuuf Qur'aana laaffifneerra. Gorsaafi yaadannoo isa keessaa namni gorfamuun ni jiraa?
(33) Ummanni Luux waan ergamaan isaanii Luux akeekkachiise ni sobsiisan.
(34) Nuti maatii Luux malee qilleensa dhagaan isaan darbattu isaanitti ergineerra. Maatii Luux adabbiin hin tuqne, isaan baraarreerra. Yeroo adabbiin isaanitti bu'uu dura xumura halkanii isaanii deemame nagaa baafne.
(35) Isaan irratti tola ooluuf adabbii jalaa baraarre. Galata akka Luuxiif galchinee kana nama Rabbiin tola isaa irratti galatomftef ni kennina.
(36) Dhugumatti Luux adabbii keenya isaan sodaachifnaan dinniinuu isaa falamanii, sobsiisan.
(37) Dhugumatti ummanni Luux hamtuu itti hojjachuu barbaadanii akka isaaniifi maleykota keessummota isaa ta'an jidduu gad dhiisu gaafannaan achumaan ija isaanii waan haqneef isaan hin argine. Nutis: adabbii kiyyaafi firii isin akeekkachiisuu kiyyas dhandhamaa isaaniin jenne.
(38) Yeroo ganamaa adabbiin hanga aakhiraa dhaqanii adabbiin ishee isaanitti dhufutti kan isaanii waliin itti fufu isaanitti dhufeera.
(39) Isaanii ni jedhme: adabbii kiyya kaniin isinitti buuseefi firii Luux isin akeekkachiisuutis dhandhamaa.
(40) Dhugumatti yadannoofi ittiin gorfamuuf Qur'aana laaffifneerra. Gorsaafi yaadannoo isa keessaa namni gorfamuun ni jiraa?
(41) Ummata Fir'awn akeekkachiifni keenya arraba Muusaafi Haaruun irratti itti dhufeera.
(42) Ragaalee nu biraa isaanitti dhufte kijibsiifnaan ishee kijibsiisuu irratti adabbii isa injifataa tokko isa hin moonee , dandayaa homaa irraa hin dadhabnee isaan adabneerra.
(43) Yaa warra Makkaa! Kaafiroota keessantu kaafiroota dubbatame: ummataNuuh, Aad, Samuud, ummata Luux, Fir'awniifi ummata isaa faa caalaa? Adabbii Rabbii jalaa Qulqullina qabaatuu keessan kitaabni samii ittiin isinii dhufte moo akkami?
(44) Kaafiroonni warra Makkaa: nuti hedduudhaa nama hamtuu nutti yaadee garee keenya facaasu ni moohanna jedhanii?
(45) Gareen kaafiroota kanaa fuula mu'uminootaa duratti dheesuuf jiru. wanti kun guyyaa Badrii argameera.
(46) Qiyaamaan ishee sobsiisan beellama isaanii kan itti adabamaniidha. Qiyaamaatu adabbii addunyaa kan guyyaa Badrii qunnaman irraa guddoo, cimtuudha. (47) Warri kufriifi yakkaan badii raawwatan dhugaa irraa jallinaafi adabbii keessa jiru. (48) Guyyaa ibidda keessa fuula isaanii irratti harkifamanii isaaniin loluuf: adabbii ibiddaa dhandhamaa isaaniin dhandhamaa jedhamuun. (49) Dhugumattai waan addunyaa keessa jiru hunda Qadara nurraa ta'e, akka beekumsa, fedhii keenyaafi wanta Lawhal-mahfuuz keessatti barreessineen wal galutti isa uumneerra.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Adabbiin nama yakka raawwateefi kan isaa waliin yakka irratti wal ta'es wal gayaadha.
- Godhii irratti Rabbiin galateeffatuun adabbii duraa nagaya bahuuf sababiidha.
- Guyyaa lola Badrii kaafiroonni dheessuuf jiraatuu odoo hin argamin Qur'aanni himuun wanta fagoo kan Qur'aanni dhugaa ta'uu irratti qajeelchaniidha.
- Qadaratti amanuun dirqama.

وَمَآ أَمۡرُنَآ إِلَّا وَٰحِدَةٞ كَلَمۡحِۭ بِٱلۡبَصَرِ ٥٠ وَلَقَدۡ أَهۡلَكۡنَآ
أَشۡيَاعَكُمۡ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٥١ وَكُلُّ شَيۡءٖ فَعَلُوهُ فِي ٱلزُّبُرِ
٥٢ وَكُلُّ صَغِيرٖ وَكَبِيرٖ مُّسۡتَطَرٌ ٥٣ إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ
فِي جَنَّٰتٖ وَنَهَرٖ ٥٤ فِي مَقۡعَدِ صِدۡقٍ عِندَ مَلِيكٖ مُّقۡتَدِرِۭ ٥٥

## سُورَةُ الرَّحۡمَٰنِ

ترتيبها ٥٥ — آياتها ٧٨

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلرَّحۡمَٰنُ ١ عَلَّمَ ٱلۡقُرۡءَانَ ٢ خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ ٣ عَلَّمَهُ ٱلۡبَيَانَ ٤ الحزب ٥٤
ٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُ بِحُسۡبَانٖ ٥ وَٱلنَّجۡمُ وَٱلشَّجَرُ يَسۡجُدَانِ ٦
وَٱلسَّمَآءَ رَفَعَهَا وَوَضَعَ ٱلۡمِيزَانَ ٧ أَلَّا تَطۡغَوۡاْ فِي ٱلۡمِيزَانِ ٨
وَأَقِيمُواْ ٱلۡوَزۡنَ بِٱلۡقِسۡطِ وَلَا تُخۡسِرُواْ ٱلۡمِيزَانَ ٩ وَٱلۡأَرۡضَ
وَضَعَهَا لِلۡأَنَامِ ١٠ فِيهَا فَٰكِهَةٞ وَٱلنَّخۡلُ ذَاتُ ٱلۡأَكۡمَامِ ١١
وَٱلۡحَبُّ ذُو ٱلۡعَصۡفِ وَٱلرَّيۡحَانُ ١٢ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ
١٣ خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ مِن صَلۡصَٰلٖ كَٱلۡفَخَّارِ ١٤ وَخَلَقَ ٱلۡجَآنَّ مِن
مَّارِجٖ مِّن نَّارٖ ١٥ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٦ رَبُّ
ٱلۡمَشۡرِقَيۡنِ وَرَبُّ ٱلۡمَغۡرِبَيۡنِ ١٧ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٨



(50) Yeroo waan tokko feene jecha tokko: argami jechuunii qofa, achumaan wanti nuti barbaanne hanga sokondiitti saffisaan argama.

(51) Ummata darbe irraa warra kufrii keessatti isin fakkaatu balleessineerra. Namni waan saniin gorfamee kufrii isaa irraa dhoowwamu jiraa?

(52) Wanti gabroonni hojjate hundi galmee tiksitootaa malaykotaa keessatti barreffamee waan jiruuf isa irraa homaatuu isaan hin darbu.

(53) Hojiifi jechoota irraa xiqqaan, ishee irraa guddanis galmee hojiifi Lawhal-mahfuuz keessatti barreeffamaadha, isa irratti mindeeffamuuf jiru.

(54) Warri Rabbiin sodaatan Jannata keessatti qananiifamaniifi laggeen yaatuu taate keessatti ta'u.

(55) Bakka teessuma dhugaa kan taphaafi yakkis hin jirre, bakka Qabaataa waan hunda qabu bira, dandayaa homaa irraa hin dadhabne bira waan ta'ef qananii itti fufaa isaan argatan iraa hin gaafatin.

## BOQONNAA AR-RAHMAAN

- Isheen Madiinatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

iimaan keessatti kajeelchisuufi kafruu irraa baqachiisuuf godhii Rabbii gurguddoofi faana rahmata Rabbii tan addunyaafi Aakhiraa keessatti mullatu beeksisuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Ar-Rahmaan isa rahmata bal'aati.

(2) Hifzii isaa laaffisuufi hubannoo hiika isaa laaffisuun Qur'aana nama barsiise.

(3) Nama sirreessee uumee uumaa isaa bareeche.

(4) Akkaataa waan keessa isaa jiru ittiin ibsatu isa barsiise.

(5) Biiftuufi ji'a lakkofsa baraafi beellamaa nama barsiisuuf lakkoofsa sirriin kan deeman godhe.

(6) Biqiltuu irraa wanti jirma hin qabneefi mukti ajaja Isaa jala butamoo tahuun Rabbiif sujuudu.

(7) Samii dachii gubbatti jaarmaya gubbaa godhee ol kaase. Haqqummaa dachii keessatti gad jabeessee gabroota Isaa itti ajajaeera.

(8) Yaa namootaa! Haqqummaa wanti gad jabeesseef akka madaalaafi safaruu keessattis miidhaafi gantummaa hin hojjannefi.

(9) Madaala jidduu keessanitti sirreessaa; madaallii yookiin safarrii yeroo namaaf madaaltan yookiin safrtan hin hir'isinaa.

(10) Dachee akka uumamni gubbaa jiraatuuf qopheeffamtuu godhee kaaye.

(11) Ishee keessa mukkeen fuduraalee dhaltuufi timira qolola firiin iraa argamtu qabuutu jira.

(12) Midhaan biilaa qabu kan akka qamadiifi gabruutu ishee keessa jira. Ammas biqiltuulee foolii ishee urgeeffattantu jira.

(13) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?

(14) Aadam dhoqqee gogduu akka xuubiitti sagalee qabdu irraa uume.

(15) Abbaa jinnii immoo balala/belbela ibiddaa kan aara hin qabne irraa uume.

(16) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?

(17) Rabbii kallattii lamaan baha biiftuufi lixa ishee kan gannaafi bonaati.

(18) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Hojiin xiqqaafi guddaanis galmee hojii keessatti barreeffamaadha.
- Suraan kun tola Qur'aanaatiin eegaluun caalmaya Qur'aanaafi guddin tola Qur'aanni uumama irratti qabu akeeka.
- Haqqummaan Islaamummaa keessatti bakka guddaa qaba.
- Tolli Rabbii sobsiifnee itti kafaruu odoo hin tahin beeknee irratti galteeffatuu nurraa barbaada.

مَرَجَ ٱلْبَحْرَيْنِ يَلْتَقِيَانِ ﴿١٩﴾ بَيْنَهُمَا بَرْزَخٌ لَّا يَبْغِيَانِ ﴿٢٠﴾ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ
رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢١﴾ يَخْرُجُ مِنْهُمَا ٱللُّؤْلُؤُ وَٱلْمَرْجَانُ ﴿٢٢﴾ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ
رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٣﴾ وَلَهُ ٱلْجَوَارِ ٱلْمُنشَـَٔاتُ فِى ٱلْبَحْرِ كَٱلْأَعْلَـٰمِ ﴿٢٤﴾
فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٥﴾ كُلُّ مَنْ عَلَيْهَا فَانٍ ﴿٢٦﴾ وَيَبْقَىٰ وَجْهُ
رَبِّكَ ذُو ٱلْجَلَـٰلِ وَٱلْإِكْرَامِ ﴿٢٧﴾ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٨﴾
يَسْـَٔلُهُۥ مَن فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ كُلَّ يَوْمٍ هُوَ فِى شَأْنٍ ﴿٢٩﴾ فَبِأَيِّ
ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٠﴾ سَنَفْرُغُ لَكُمْ أَيُّهَ ٱلثَّقَلَانِ ﴿٣١﴾ فَبِأَيِّ
ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٢﴾ يَـٰمَعْشَرَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ إِنِ ٱسْتَطَعْتُمْ
أَن تَنفُذُوا۟ مِنْ أَقْطَارِ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ فَٱنفُذُوا۟ ۚ لَا تَنفُذُونَ
إِلَّا بِسُلْطَـٰنٍ ﴿٣٣﴾ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٤﴾ يُرْسَلُ عَلَيْكُمَا
شُوَاظٌ مِّن نَّارٍ وَنُحَاسٌ فَلَا تَنتَصِرَانِ ﴿٣٥﴾ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا
تُكَذِّبَانِ ﴿٣٦﴾ فَإِذَا ٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتْ وَرْدَةً كَٱلدِّهَانِ
﴿٣٧﴾ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٨﴾ فَيَوْمَئِذٍ لَّا يُسْـَٔلُ عَن
ذَنۢبِهِۦٓ إِنسٌ وَلَا جَآنٌّ ﴿٣٩﴾ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٠﴾
يُعْرَفُ ٱلْمُجْرِمُونَ بِسِيمَـٰهُمْ فَيُؤْخَذُ بِٱلنَّوَٰصِى وَٱلْأَقْدَامِ ﴿٤١﴾



(19) Rabbiin galaana kuraawaa/soogiddoofi mi’aawaa lamaan argaa ijaatti walitti dhufu godhee wal make.
(20) Jidduu isaan lamaanii dahoo/girdoo akka tokko kaanitti daangaa hin darbine hunda adda dhorgu; akka mi’aawaan mi’aawaa tahee, kuraawaanis kuraawaa ta’ee hafu godhuutu jidduu jira.
(21) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay’ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(22) Walii gala galaana lamaanii irraa gurguddaan faayaafi xixiqqaan isaas ni baha.
(23) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay’ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(24) Dooniilee akka gaaraa kan galaana keessa deemtu keessatti hojiin Rabbiin qofaafi.
(25) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay’ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(26) Uumamoota irraa wanti fuula dachii gubbaa jiraatan hunduu dhumuun hafa hin qabu.
(27) Yaa Ergamichaa! Fuulli Gooftaa kee kan guddina qabuufi tola gabroota Isaa irratti oolu ni hafa; gonkuma dhabamuun isatti hin dhaqqabu.
(28) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay’ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(29) Maleykota irraa warri samii keessaa hunduu Isa kadhatu, jinniifi namoota irraa warri dachii keessas dhimma isaanii Isuma kadhatu. Inni dhimma gabroota irraa dhaimma ta’e; jiraachisuu, ajjeesuu, sooruufi waan kana malee jiru keessa jira.
(30) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay’ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(31) Yaa jinniifi namootaa! Qormaata keessaniif raawwannee isinuma hunda mindaafi adabbii irraa waan inni haqa godhatu galata galchuuf jirra.
(32) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay’ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(33) Rabbiin Guyyaa Qiyaamaa yeroo namaafi jinnii walitti qabe ni jedha: yaa garee jinniifi namootaa! Moggaa samiifi dachii irraa kallattii itti baatan yoo argatuu dandeessan hojjadhaa. Waan san jabinaafi ragaan malee hojjatuu hin dandeessan waan taheef san eessaa argattu ree?
(34) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay’ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(35) Yaa namootaafi jinnii! Belbelli/balalli ibiddaa kan aara irraa duwwaa ta’e isin irratti ergama. Aarri belbela hin qabnes isinitti ergama waan ta’ef sana irraa diduu hin dandeessan.
(36) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay’ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(37) Yeroo malaykonni akka irraa bu’anuuf samiin diimtuu cululuquu keessatti akka dhadhaa taate.
(38) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay’ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(39) Guyyaa guddaa san keessatti hojii isaanii Rabbiin waan beekuuf jinniifi namnis yakka isaanii irraa hin gaafatamanu.
(40) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay’ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(41) Guyyaa Qiyaamaa badii raawwattoonni mallattoo isaanii fuulli gurraachomuufi ijji cuquliisa ta’uun beekamu. Sammuun isaanii faanatti hidhamtee Jahannam keessatti darbamu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Galaana kuraawaafi kan mi’aawaa odoo walitti hin makamin walitti qabuun waan dandeetti Rabbii argisiisu irraayi.
- Uumama hundaaf dhabamuun mirkanaa’e, hoggayyu jiraatuun Rabbiin qofaaf tahuu ibsuun gabroota isa jiraataa ta’e qabatanii waan isa malee jiru of irraa dhiisuu irratti kakaasuudha.
- Sifa fuulaa fakkeessuun maletti, akka Rabbiin malutti mikaneessuudha.
- Adabbii kaafiraa akaakuu heddutti qooduudha.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٢ هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِي يُكَذِّبُ بِهَا
ٱلْمُجْرِمُونَ ٤٣ يَطُوفُونَ بَيْنَهَا وَبَيْنَ حَمِيمٍ ءَانٍ ٤٤ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ
رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٥ وَلِمَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ جَنَّتَانِ ٤٦ فَبِأَيِّ
ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٧ ذَوَاتَآ أَفْنَانٍ ٤٨ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا
تُكَذِّبَانِ ٤٩ فِيهِمَا عَيْنَانِ تَجْرِيَانِ ٥٠ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ
٥١ فِيهِمَا مِن كُلِّ فَٰكِهَةٍ زَوْجَانِ ٥٢ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ
٥٣ مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ فُرُشٍۭ بَطَآئِنُهَا مِنْ إِسْتَبْرَقٍ وَجَنَى ٱلْجَنَّتَيْنِ دَانٍ
٥٤ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٥ فِيهِنَّ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ
لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَآنٌّ ٥٦ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ
٥٧ كَأَنَّهُنَّ ٱلْيَاقُوتُ وَٱلْمَرْجَانُ ٥٨ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ
٥٩ هَلْ جَزَآءُ ٱلْإِحْسَٰنِ إِلَّا ٱلْإِحْسَٰنُ ٦٠ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا
تُكَذِّبَانِ ٦١ وَمِن دُونِهِمَا جَنَّتَانِ ٦٢ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا
تُكَذِّبَانِ ٦٣ مُدْهَآمَّتَانِ ٦٤ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ
٦٥ فِيهِمَا عَيْنَانِ نَضَّاخَتَانِ ٦٦ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٧
فِيهِمَا فَٰكِهَةٌ وَنَخْلٌ وَرُمَّانٌ ٦٨ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٩



(42) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(43) Isaaniin loluuf ni jedhamaan: isheen fuul-dura isaanii jirtu kun Jahannam badi raawwattoonni addunyaa keessatti kijiibsiisuu turaniidha mormuu hin dandayan.
(44) Isheefi bishaa hoo'ee hoo'a jabaatu jidduu deddeebi'u.
(45) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(46) Isa Aakhiratti fuul dyree Rabbii dhaabbatuu sodaatee amanee hojii gaarii hojjateef jannata lamaatu jira.
(47) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(48) Jannanni lamaan sun dameelee dhedheertuu magariisa, firooftuu taate qabu.
(49) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(50) Jannata lamaan keessa madditoo lama tan bishaaniitu yaa'u.
(51) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(52) Isaan lamaan keessa fuduraalee ittiin qananii'amu hunda irraa akaakuu lamatu jiru.
(53) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(54) Afata keessi isaa hariira furdaa irraa ta'e irratti hirkatoo ta'uun jiraatu. Asheetaafi fuduraaleen jannata lamaan irraa guuratamu dhiyoo waan ta'ef kan dhaabbatu, kan taa'uufi kan irkates ni dhaqqaba.
(55) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(56) Isaan keessa dubaroota ija isaanii dhiirsa isaanii irratti qofa gabaabsan kan dubrummaa isaanii dhiirsa isaanii dura namaafi jinniinis irraa hin fudhatintu jiru.
(57) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(58) Isaan bareedinaafi qulqullina keessatti faaya adda addaa fakkaatu.
(59) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(60) Mindaan nama ibaadaa Rabbii bareechee Rabbiin mindaa isaa bareechuuf malee hin taane.
(61) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(62) Jannata lameen kanaa males jannata biroo lamatu jiru.
(63) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(64) Kani magariisummaan isaanii cimtu.
(65) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(66) Jannata lamaan kana keessa madda lama kan bishaan akkaan birqisiiftu kan burquun bishaan ishee hin cinnetu jiru.
(67) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
(68) Jannata lamaan kana keessa fuduraalee hedduu, timira gurguddaafi rummaanaatu jiru.
(69) Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Barbaachisummaa Rabbiin sodaatiifi fuuldura Isaa dhaabbachuu sodaa of irra fiduudhaa.
- Dubartoota jannataa tikfamuun faarsuun amalli kun dubartoota keessatti akka caalaa ta'e irratti qajeelchuudha.
- Mindaan hojii waliin wal fakkaataadha.

فِيهِنَّ خَيۡرَٰتٌ حِسَانٞ ٧٠ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ
٧١ حُورٞ مَّقۡصُورَٰتٞ فِي ٱلۡخِيَامِ ٧٢ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا
تُكَذِّبَانِ ٧٣ لَمۡ يَطۡمِثۡهُنَّ إِنسٞ قَبۡلَهُمۡ وَلَا جَآنّٞ ٧٤ فَبِأَيِّ
ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٥ مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ رَفۡرَفٍ خُضۡرٖ
وَعَبۡقَرِيٍّ حِسَانٖ ٧٦ فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٧
تَبَٰرَكَ ٱسۡمُ رَبِّكَ ذِي ٱلۡجَلَٰلِ وَٱلۡإِكۡرَامِ ٧٨

آياتها ٩٦ — سُورَةُ الوَاقِعَةِ — ترتيبها ٥٦

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا وَقَعَتِ ٱلۡوَاقِعَةُ ١ لَيۡسَ لِوَقۡعَتِهَا كَاذِبَةٌ ٢ خَافِضَةٞ رَّافِعَةٌ الحزب ٥٤
٣ إِذَا رُجَّتِ ٱلۡأَرۡضُ رَجّٗا ٤ وَبُسَّتِ ٱلۡجِبَالُ بَسّٗا ٥ فَكَانَتۡ
هَبَآءٗ مُّنۢبَثّٗا ٦ وَكُنتُمۡ أَزۡوَٰجٗا ثَلَٰثَةٗ ٧ فَأَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ
مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ ٨ وَأَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ مَآ أَصۡحَٰبُ
ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ ٩ وَٱلسَّٰبِقُونَ ٱلسَّٰبِقُونَ ١٠ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلۡمُقَرَّبُونَ ١١
فِي جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ١٢ ثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٣ وَقَلِيلٞ مِّنَ ٱلۡأٓخِرِينَ
١٤ عَلَىٰ سُرُرٖ مَّوۡضُونَةٖ ١٥ مُّتَّكِـِٔينَ عَلَيۡهَا مُتَقَٰبِلِينَ ١٦



70 Jannatoota kanneen keessa dubartoota haala babareedu kan fuulli babbareeduutu jiru.
71 Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
72 Adaadii goojjoo keessatti isaan tiksuuf dhokfaman.
73 Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
74 Abbaa mana isaanii dura namaafi jinnis ta'ee tokkolleen kan itti hin dhayaatintu jiru.
75 Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
76 Boraatii waan magariisaan haguugamteefi afata babbareedaa irratti irkatoo ta'anii jiraatu.
77 Yaa ummata jinniifi namaa! Tola baay'ee Rabbiin isiniif godhe keessaa kamuma sobsiiftu?
78 Gaarominni maqaa Rabbii kee kan guddina, gaarominaafi gabroota Isaa irratti tola ooluu guddate, baay'ates.

## BOQONNAA AL-WAAQI'AH

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

Guyyaa Qiyaamaatiin sodaachisuu, argamuu isaa mirkaneessuu, akaakuu namoota achi keessatti argamaniifi mindaa isaan hundaa ibsuudha.

**Ibsa suurattii:**

1 Yeroo Qiyaamaan dhaabbattee kan hafa hin qabne taate,
2 Akka addunyaa keessatti sobsiiftu kanatti lubbuun ishee sobsiiftu hin jirtu.
3 Kaafiroota badii hojjattoota ibidda isaan galchuun gad qabduudha. Mu'uminoota Rabbiin sodaatan jannata galchuun ol fuutuudha.
4 Yeroo dacheen sochii jabaa sochoofamte,
5 Gaarrinis facaafaminsa yeroo facaafamte,
6 Facaafamuu irraa yeroo dhukkee/quttoo bittinnaawaa gad dhaabii hin qabne taate,
7 Guyyaa san keessa akaakuu sadi taatu.
8 Warra mirgaa kan kitaaba isaanii mirgaan fudhatu maaltu sadarkaa isaanii guddisee ol kaase!
9 Warra bitaa kan kitaaba isaanii bitaan fudhatan maaltu akkanatti sadarkaa isaanii fokkisee hammeesse!
10 Warri addunyaa keessatti gaarii dalagutti dorgoman, isaanumatu jannata seenuttis dura bu'oodha.
11 Isaan sun Rabbitti dhiyeeffamoon isaanuma.
12 Jannata qananii keessatti akaakuu qananiitiin qanani'u.
13 Ummata kanaafi ummata darban irras gara duraatti baay'atu.
14 Yeroo boodaa nama irraa waan xiqqootu dura bu'oo, dhiyeeffamoodha.
15 Sireelee ziqeyaan/warqiin dhawamte irra jiraatu.
16 Sireelee san irra fuula walitti garagaloo ta'anii odoo tokkoon isaanii qolee kaanii hin ilaalle irkatanii jiraatu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Tolaafi dandeettii Rabbii yaadatuu itti fufuun Rabbiin guddisuufi ibaadaa Isaa bareechuu argamsiisa.
- Kaafirri sobsiisuun dhaabbatuun waan Qiyaamaa argisiisu arguudhaani.
- Sadarkaan warra jannataa wal dabruun akkuma hojjin isaanii wal dabruun tahaadha.

يَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ وِلۡدَٰنٞ مُّخَلَّدُونَ ١٧ بِأَكۡوَابٖ وَأَبَارِيقَ وَكَأۡسٖ مِّن مَّعِينٖ
١٨ لَّا يُصَدَّعُونَ عَنۡهَا وَلَا يُنزِفُونَ ١٩ وَفَٰكِهَةٖ مِّمَّا يَتَخَيَّرُونَ
٢٠ وَلَحۡمِ طَيۡرٖ مِّمَّا يَشۡتَهُونَ ٢١ وَحُورٌ عِينٞ ٢٢ كَأَمۡثَٰلِ ٱللُّؤۡلُوِ
ٱلۡمَكۡنُونِ ٢٣ جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢٤ لَا يَسۡمَعُونَ فِيهَا لَغۡوٗا
وَلَا تَأۡثِيمًا ٢٥ إِلَّا قِيلٗا سَلَٰمٗا سَلَٰمٗا ٢٦ وَأَصۡحَٰبُ ٱلۡيَمِينِ مَآ أَصۡحَٰبُ
ٱلۡيَمِينِ ٢٧ فِي سِدۡرٖ مَّخۡضُودٖ ٢٨ وَطَلۡحٖ مَّنضُودٖ ٢٩ وَظِلّٖ مَّمۡدُودٖ
٣٠ وَمَآءٖ مَّسۡكُوبٖ ٣١ وَفَٰكِهَةٖ كَثِيرَةٖ ٣٢ لَّا مَقۡطُوعَةٖ وَلَا مَمۡنُوعَةٖ
٣٣ وَفُرُشٖ مَّرۡفُوعَةٍ ٣٤ إِنَّآ أَنشَأۡنَٰهُنَّ إِنشَآءٗ ٣٥ فَجَعَلۡنَٰهُنَّ أَبۡكَارًا
٣٦ عُرُبًا أَتۡرَابٗا ٣٧ لِّأَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ٣٨ ثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأَوَّلِينَ ٣٩
وَثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأٓخِرِينَ ٤٠ وَأَصۡحَٰبُ ٱلشِّمَالِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلشِّمَالِ
٤١ فِي سَمُومٖ وَحَمِيمٖ ٤٢ وَظِلّٖ مِّن يَحۡمُومٖ ٤٣ لَّا بَارِدٖ
وَلَا كَرِيمٍ ٤٤ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَبۡلَ ذَٰلِكَ مُتۡرَفِينَ ٤٥ وَكَانُواْ
يُصِرُّونَ عَلَى ٱلۡحِنثِ ٱلۡعَظِيمِ ٤٦ وَكَانُواْ يَقُولُونَ أَئِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا
تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ ٤٧ أَوَ ءَابَآؤُنَا ٱلۡأَوَّلُونَ ٤٨ قُلۡ إِنَّ
ٱلۡأَوَّلِينَ وَٱلۡأٓخِرِينَ ٤٩ لَمَجۡمُوعُونَ إِلَىٰ مِيقَٰتِ يَوۡمٖ مَّعۡلُومٖ ٥٠



17 Isaan kaddamuuf ijoollee dullumaafi dhabamuun irra hin geenyeetu irra naanna'u.

18 Geeba/qodaa fannoo hin qabne, quluu fannoo qabduufi geeba daadhii odoo adda hin dhaabbanne jannata keessa yaatuu taateen isaan irra naanna'u.

19 Akka daadhii addunyaa waan hin ta'iinif nama ishee dhugee mataan dhukkubuufi sammuun deemuunis itti hin dhaqqabu.

20 Ijoollonni kun fuduraalee gosa isaan filataniitiin isaan irra naanna'u.

21 Ammas foon allaattii lubbuun isaanii jaallattuun isaan irra naanna'u.

22 Jannata keessatti dubartoota bareedina keessa ija baballatuutu isaaniif jira.

23 Akka faaya qola isaa keessatti tikfamee kan fakkaatan.

24 Mindaa dalagaa gaarii isaan addunyaa keessatti dalaguu turaniitiif.

25 Jannata keessatti haasawa fokkataafi waan abbatti yakki dhaqqabus hin dhagayan.

26 Salaamtaa maleykaan isaaniin jettuufi kan gariin isaanii gariin jedhu malee hin dhagayan.

27 Warra mirgaati, warra mirgaa maaltu waa'ee isaanii akkanatti bareeche? Yaa guddina sadarkaafi waa'ee isaanii Rabbiin biratti!

28 Qurquraa qoreen irraa murame kan nama hin rakkifne kessa jiraatu.

29 Muuza gariin garitti tarraa'ee kuufame keessa.

30 Gaaddisa diriirfamaa itti fufa qabu kan hin addaan hin cinne keessa.

31 Bishaan yaa'u kan hin dhaabbanne keessa.

32 Fudraalee hedduu lakkawamtee hin dhumne keessa.

33 Inuma isaan irraa hin dhaabbattu, yeros hin qabdu, yeroo isaan fedhanitti wanti isaan dhorgus hin jiru.

34 Firaasha ol fuudhamtuu siree irra kaayyamtu gubaa jiraatu.

35 Dubaroota adaadii dubbataman san uumaa beekamtuu hin taane uumneerra.

36 Dubra amma dura hin tuqamin taasifneerra.

37 Gara abbaa mana isaaniitti jaallatamoo, umrii keessatti wal qixaa ta'antu jiruuf.

38 Warra mirgaa kan mallattoo milkaa'uu isaanii argisiisuuf gara mirgaa isaaniin goramuuf qophaa'an.

39 Isaan sun ummattaoota nabiyyoota darbani irraa danuudha.

40 Ummattoota Muhammad(saw)kan xumura ummataa ta'an irras danuudha.

41 Warra bitaati, warri bataa waa'een isaanii maali? Yaa fokkina haalaafi bakka isaan itti deemanii!

42 Qilleensa hoo'a jabatuufi bishaan hoo'a jabaatu keessa jiraatu.

43 Gaaddisa aara gurraachaa keessa jiraatu.

44 Bubbisuun isaa gaarii miti, laalchi isas bareedaa miti.

45 Isaan adabbii gara isaa deeman kana dura, addunyaa keessatti qanani'oo; fedhii lubbuu isaanii malee yaanni isaaniif hin jiru turan.

46 Kufriifi taabota Rabbii gaditti gabbaruu irratti muratoo turan.

47 Kaafamuu moramanii qishnaafi fagootti lakkaa'uuf ni jedhanu: si yeroo duunee biyyeefi lafee dhumte taane achi booda ni kaafamnaa?!

48 Sila abboonni keenya kan dur nuun dura dhumanis moo?

49 Yaa Ergamichaa! Warra kaafamuu moraman kanaan jedhi: namoota kan duraafi boodas,

50 Guyyaa Qiyaamaa qormaataafi mindaaf walitti qabamuf jiru.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Hojiin gaariin aakhiratti qananii argachuuf sababa ta'a.
- Bashannanuufi qanani'uun sababa yakka keessa bu'uti.
- Dilii itti fufuun hamaadha.

ثُمَّ إِنَّكُمْ أَيُّهَا الضَّالُّونَ الْمُكَذِّبُونَ ٥١ لَآكِلُونَ مِن شَجَرٍ مِّن زَقُّومٍ ٥٢
فَمَالِئُونَ مِنْهَا الْبُطُونَ ٥٣ فَشَارِبُونَ عَلَيْهِ مِنَ الْحَمِيمِ ٥٤ فَشَارِبُونَ
شُرْبَ الْهِيمِ ٥٥ هَٰذَا نُزُلُهُمْ يَوْمَ الدِّينِ ٥٦ نَحْنُ خَلَقْنَاكُمْ فَلَوْلَا
تُصَدِّقُونَ ٥٧ أَفَرَأَيْتُم مَّا تُمْنُونَ ٥٨ أَأَنتُمْ تَخْلُقُونَهُ أَمْ نَحْنُ
الْخَالِقُونَ ٥٩ نَحْنُ قَدَّرْنَا بَيْنَكُمُ الْمَوْتَ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ٦٠
عَلَىٰ أَن نُّبَدِّلَ أَمْثَالَكُمْ وَنُنشِئَكُمْ فِي مَا لَا تَعْلَمُونَ ٦١ وَلَقَدْ
عَلِمْتُمُ النَّشْأَةَ الْأُولَىٰ فَلَوْلَا تَذَكَّرُونَ ٦٢ أَفَرَأَيْتُم مَّا تَحْرُثُونَ
٦٣ أَأَنتُمْ تَزْرَعُونَهُ أَمْ نَحْنُ الزَّارِعُونَ ٦٤ لَوْ نَشَاءُ لَجَعَلْنَاهُ
حُطَامًا فَظَلْتُمْ تَفَكَّهُونَ ٦٥ إِنَّا لَمُغْرَمُونَ ٦٦ بَلْ نَحْنُ
مَحْرُومُونَ ٦٧ أَفَرَأَيْتُمُ الْمَاءَ الَّذِي تَشْرَبُونَ ٦٨ أَأَنتُمْ أَنزَلْتُمُوهُ
مِنَ الْمُزْنِ أَمْ نَحْنُ الْمُنزِلُونَ ٦٩ لَوْ نَشَاءُ جَعَلْنَاهُ أُجَاجًا فَلَوْلَا
تَشْكُرُونَ ٧٠ أَفَرَأَيْتُمُ النَّارَ الَّتِي تُورُونَ ٧١ أَأَنتُمْ أَنشَأْتُمْ
شَجَرَتَهَا أَمْ نَحْنُ الْمُنشِئُونَ ٧٢ نَحْنُ جَعَلْنَاهَا تَذْكِرَةً وَمَتَاعًا
لِّلْمُقْوِينَ ٧٣ فَسَبِّحْ بِاسْمِ رَبِّكَ الْعَظِيمِ ٧٤ ۞ فَلَا أُقْسِمُ
بِمَوَاقِعِ النُّجُومِ ٧٥ وَإِنَّهُ لَقَسَمٌ لَّوْ تَعْلَمُونَ عَظِيمٌ ٧٦

نصف الحزب ٥٤



(51) Yaa warra kaafamuu sobsiiftanii karaa sirrii irraa jallattan!

(52) Guyyaa Qiyaamaa muka zaqquum irraa nyaatoodha. Inni irra hamaafi fokkata firiiti.

(53) Muka hadhaawaa san irraa garaa keessan duwwaa guuttatuuf jirtu.

(54) Bishaan hoo'aa, hoo'i isaa jabaatu irraa dhugdu.

(55) Akka gaalli sababa dhukkuba huyaam jedhamuuf dhugaatii heddummeessitu isinis dhugaatii isaa irraa heddummeessoodha.

(56) Nyaanni hadhaawaafi bishaan hoo'aan dubbatame kunafeerraa isaanii kan guyyaa mindaa ittiin afeeramaniidha.

(57) Yaa sobsiistotaa! Erga duraan dhabamoo turtan isin uummne waan ta'ef erga du'a keessaniitii jiraatoo taatanii isin kaasuuf jiraatuu maaliif dhugoomsuu dhiiftan?

(58) Yaa namootaa! Bishaan hormaataa kan gadaameessa dubartii keessanii keessatti buuftan naaf himaa?

(59) Bishaan san isintu uume moo, nuutu isa uume?

(60) Du'a numaatu jidduu keessanitti murteesse; isin hundaafuu beellama isa dura hin darbine kan irras booda hin aannetu. Nuti dadhaboo hin taane.

(61) Uumamaafi fakkii isin itti jirtan kana waan isin beektan irraa jijjiirree uumamaafi fakkii isin hin beekne keessatti isin uumuu irratti.

(62) Dhugumatti uumaa keessan kan jalqabaa akka itti uumne beektaniiru, inni yeroo jalqabaa isin uume erga du'a keessaniitii isin kaasuu irratti dandayaa ta'uu xiinxaltanii hin beektanuu?!

(63) Sanyyii dachii keessatti darbitan naaf himaa?

(64) Sanyii san isintu magarsa moo, nuutu magarsa?

(65) Odoo midhaan san caccaphaa godhuu barbaannee erga bilchaatee gayuuf dhiyaate caccaphaa goona. San booda waan isa mudate ni dinqisiifatoo taatanii,

(66) Nuti waan baafne honga'uun adabamoodha jettu.

(67) Inmaa nuti rizqii irraa hoonga'oodha.

(68) Bishaan yeroo dheebottan isa dhugdan naaf himaa?

(69) Isintu duumessa samii keessaa irraa buuse moo, nuutu isa buuse?

(70) Bishaan san odoo kuraawaa dhugaatiifi obaasuufis itti hin fayyadamne godhuu feenee kan kuraawumman cimaa goona. Rabbii isinii rahmata godhuuf mi'aawaa godhee buusuu irratti maaliif Rabbiin hin galateeffatin?

(71) Ibidda bu'aa keessaniif qabsiiftan naaf himaa?

(72) Muka isheen irraa qabsiifamtu isintu uume moo, isiniif rahmata godhuuf jecha nuutu uume?

(73) Ibidda kana kan ibidda aakhiraa isin yaadachiiftuufi isin irraa warra imala deemuufis bu'aa ishee taasifneerra.

(74) Yaa Ergamichaa! Rabbii kee guddaa waan isaan hin malle irraa qulqulleessi.

(75) Rabbiin bakka urjiifi iddoo bu'insa isaatiin kakateera.

(76) Dhugumatti bu'insa kanaan kakatuun guddina isaa odoo beektanii mallattooleefi gorsa hin lakkaawamne kan isa keessa jiruuf guddaadha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Uumuun jalqabaa lammaffaa uumuun laafaa ta'uu irratti qajeelchuun mullataadha.
- Bishaan buusuun, dachii magarsuuniifi ibiddi namoonni itti fayyadamu godhii akka namni Rabbiin galateeffatu dirqama gootuudha; Rabbiin ishee yeroo fedhe fudhatuu irratti dandayaadha.
- Urjiin bokkaa buusuu keessatti dhiibbaa qabdii yaaduun kufriidha, inni aadaa wallaaltotaati.

إِنَّهُۥ لَقُرۡءَانٞ كَرِيمٞ ٧٧ فِي كِتَٰبٖ مَّكۡنُونٖ ٧٨ لَّا يَمَسُّهُۥٓ إِلَّا
ٱلۡمُطَهَّرُونَ ٧٩ تَنزِيلٞ مِّن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨٠ أَفَبِهَٰذَا ٱلۡحَدِيثِ
أَنتُم مُّدۡهِنُونَ ٨١ وَتَجۡعَلُونَ رِزۡقَكُمۡ أَنَّكُمۡ تُكَذِّبُونَ ٨٢ فَلَوۡلَآ
إِذَا بَلَغَتِ ٱلۡحُلۡقُومَ ٨٣ وَأَنتُمۡ حِينَئِذٖ تَنظُرُونَ ٨٤ وَنَحۡنُ أَقۡرَبُ
إِلَيۡهِ مِنكُمۡ وَلَٰكِن لَّا تُبۡصِرُونَ ٨٥ فَلَوۡلَآ إِن كُنتُمۡ غَيۡرَ مَدِينِينَ
٨٦ تَرۡجِعُونَهَآ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٨٧ فَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلۡمُقَرَّبِينَ
٨٨ فَرَوۡحٞ وَرَيۡحَانٞ وَجَنَّتُ نَعِيمٖ ٨٩ وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ
ٱلۡيَمِينِ ٩٠ فَسَلَٰمٞ لَّكَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ٩١ وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ
ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٱلضَّآلِّينَ ٩٢ فَنُزُلٞ مِّنۡ حَمِيمٖ ٩٣ وَتَصۡلِيَةُ جَحِيمٍ
٩٤ إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ حَقُّ ٱلۡيَقِينِ ٩٥ فَسَبِّحۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلۡعَظِيمِ ٩٦

آياتها ٢٩ — سُورَةُ الحَدِيدِ — ترتيبها ٥٧

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١ لَهُۥ مُلۡكُ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ يُحۡيِۦ وَيُمِيتُۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٢ هُوَ
ٱلۡأَوَّلُ وَٱلۡأٓخِرُ وَٱلظَّٰهِرُ وَٱلۡبَاطِنُۖ وَهُوَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٌ ٣



(77) Yaa namootaa! Qur'aanni isin irratti qara'amu, waan bu'aan guddaan isa keessa jiruuf Qur'aana kabajamaadha.
(78) Kitaaba ija namaa irraa tikfamaa ta'e keessatti tahaadha; inni sun Lawhal-mahfuuzi.
(79) Maleykota yakkaafi tuqaa irraa qulqulleeffamoo ta'an malee isa hin tuqu.
(80) Rabbii uumamaa biraa Nabiyyicha Isaa Muhammad (saw) irratti buufamaadha.
(81) Yaa mushrikootaa! Haaswa kana odoo hin dhugoomsine kijibsiiftuu?
(82) Tola Rabbiin isiniif kenne irratti galateeffatuu qabdan isa sobsiisuu gootanii rooba urjitti hirkiftanii: urjii akkanaatif roobsamne, urjii kanaaf roobsamne jettuu? Ragaalee kaafamuu garii yeroo dubbate kaasuu irratti danda'uu isaa du'a deebisuu dadhabuu isaaniitti akeekuun dandeetti Isaa irratti dammaqse. Inni ajjeese jiraachisuu irratti dandayaadha.
(83) Yeroo ruuhiin kokkee geesse maaliif,
(84) Kani isin yeroo san keessa isa duuti itti dhufte fuula keessan duratti laaltanii argitan,
(85) Kani nuti beekumsa, dandeettiifi maleykota keenyaan isintu maleykota kana hin argine malee isin irra gara du'aa keessaniitti dhiyoo turre.
(86) Maaliif yoo akka jettanitti kaafamtanii hojii keessan irratti mindeeffamuu baattan,
(87) Yoo kan dhugaa dubbattan taatan ruuhii du'aa keessan keessaa bahaa jirtu kana deebisuu dhabdan? Waan san hin dandeessan.
(88) Du'aan sun warra gara toltuutti dorgoman irraa yoo tahe,
(89) Boqonnaa isa booda rakkoon hin jirre, kennaa bareedaa, rahmataafi jannata waan lubbuun isaa feeteen keessatti qanani'uutu isaaf qophaa'e.
(90) Du'aan sun warra mirgaa irraa yoo tahe, nagayni waan isaanii qophaa'eef waa'ee isaaniitiif hin yaaddawin.
(91) Du'aan sun warra waan Ergamaan(saw)dhufeen sobsiisan, karaa sirrii irraa jallatan irraa yoo tahe,
(92) Afeerraan inni itti achi deemu bishaan hoo'aa, hoo'a cimaati. (93) Ibidda Jahiimiin gubatuutu isaaf jira,
(94) Yaa Ergamichaa! Inni sirratti odeessine kun dhugaa shakkii hin qabneedha. (95) Maqaa Rabbii guddaa ta'ee qulqullees-
si. Hir'ina irras Isa qulqulleessi. (96) Maqaa Gooftaa kee Guddaa ta'ee faarsi (Qulqulleessi).

## BOQONNAA AL-HADIID
- Isheen suuraa Madiinaati -

**Kaayyoo Suurattii:**
cimina iimaanaafi diinagdee da'awaafi qabsaa'uu irratti kakaaftu ijaaruufi lubbus gufuu ishee irraa qulqulleessuudha. Kennatuufi iimaana dubbatuun kanaaf deddeebi'ee dubbatame.

**Ibsa suurattii:**
(1) Uumama Isaa irraa wanti samiifi dachii keessa jiru Rabbiin qulqulleessu. Inni injifataa tokkolleen isa hin injifanne, uumuufi hojii Isaa keessattis ogeessa. (2) Mootummaan samiifi dachii kan Isaa qofa. Nam jiraachisuu fedhe ni jiraachisa kan ajjeessuu fedhes ni ajjeesa; inni waan hunda irratti danda'aa homaa isatti hin ulfaanneedha. (3) Inni jalqaba homaa isa dura hin jiru. Inni booda homaa isa booda hin jiru, mul'ataa homaa isaa ol hin jiru. Inni keessa beekaa homaa isaa gad hin hafiniidha. Inni waan hunda beekaa homaa isa hin darbineedha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**
- Hammeenya hadhaa du'aafi namni ishee deebisuu irraa dadhabuu.
- Aslitti ilmi namaa maleykaa arguu dhabuudha, yoo Rabbiin iccitiif akka argan fedhe malee.
- Maqoonni Rabbii (Al-awwalu, Al-aakhiru, Azzaahiru, Al-baaxinu) jedhamanu guddina Rabbiitiifi hojii mul'ataafi dhokataa keessattis Rabbiin tooyataa ta'uu kennu.

هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ
عَلَى ٱلۡعَرۡشِۚ يَعۡلَمُ مَا يَلِجُ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا يَخۡرُجُ مِنۡهَا وَمَا يَنزِلُ مِنَ
ٱلسَّمَآءِ وَمَا يَعۡرُجُ فِيهَاۖ وَهُوَ مَعَكُمۡ أَيۡنَ مَا كُنتُمۡۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ
بَصِيرٞ ٤ لَّهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ
٥ يُولِجُ ٱلَّيۡلَ فِي ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي ٱلَّيۡلِۚ وَهُوَ عَلِيمُۢ بِذَاتِ
ٱلصُّدُورِ ٦ ءَامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَأَنفِقُواْ مِمَّا جَعَلَكُم
مُّسۡتَخۡلَفِينَ فِيهِۖ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنكُمۡ وَأَنفَقُواْ لَهُمۡ أَجۡرٞ كَبِيرٞ ٧
وَمَا لَكُمۡ لَا تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلرَّسُولُ يَدۡعُوكُمۡ لِتُؤۡمِنُواْ بِرَبِّكُمۡ وَقَدۡ
أَخَذَ مِيثَٰقَكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٨ هُوَ ٱلَّذِي يُنَزِّلُ عَلَىٰ عَبۡدِهِۦٓ
ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖ لِّيُخۡرِجَكُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ بِكُمۡ
لَرَءُوفٞ رَّحِيمٞ ٩ وَمَا لَكُمۡ أَلَّا تُنفِقُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلِلَّهِ مِيرَٰثُ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ لَا يَسۡتَوِي مِنكُم مَّنۡ أَنفَقَ مِن قَبۡلِ ٱلۡفَتۡحِ
وَقَٰتَلَۚ أُوْلَٰٓئِكَ أَعۡظَمُ دَرَجَةٗ مِّنَ ٱلَّذِينَ أَنفَقُواْ مِنۢ بَعۡدُ وَقَٰتَلُواْۚ
وَكُلّٗا وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ١٠ مَّن ذَا
ٱلَّذِي يُقۡرِضُ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا فَيُضَٰعِفَهُۥ لَهُۥ وَلَهُۥٓ أَجۡرٞ كَرِيمٞ ١١



(4) Inni Isa samiifi dachii guyyaa jaha keessatti; Dilbata irraa eegalamtee hanga guyyaa Jummaatti xumuramuun uumeedha. Inni kanaa gadittis libsannoo ijaa gadittis uumuu irratti danda'aadha. Ergasii Arshii olitti ol tahina Isaan malu ol taheera. Rooba, sanyiifi wanta biroo irraa waan dachii keessa gad seenu ni beeka. Biqiloota, albuudotaafi wanta biroo kan ishee irraa bahus ni beeka. Rooba, wahyiifi wanta biraa kan samii irraa bu'us ni beeka, maleykota, hojii gabrootaafi ruuhii isaanii irraa waan ishee keessa ol bahus ni beeka. Yaa namootaa! Bakkuma jirtan hundatti Rabbiin beekumsa Isaatiin isinii waliin jira, hojii keessan irraa homaa Isa hin dhokatu. Rabbiin hojii keessan argaadha, dalagaa keessan irraa homaa Isa hin dhokatu, ishee irratti isin mindessuuf jira.

(5) Motummaan samiifi dachii Isuma qofaafi. Wantoonni gara Isaa qofatti deeffamu waan ta'ef Guyyaa Qiyaamaa uumama qoratee hojii isaanii irratti mindeessa.

(6) Halkan guyyaa irratti naquun dukkanti dhuftee namoonni rafu, guyyaa halkan irratti naquun ifni dhufa namoonni gara hojii isaanii deemu. Inni waan qoma gabroota Isaa keessa dhufe beekaadha. Isa irraa homaa Isa hin dhokatu.

(7) Rabbitti amanaa, Ergamaa Isaattis amanaa, qabeenya Rabbiin keessatti bakka bu'oo isin godhe irras kennadhaa. Isa keessatti akka Sharii'aan jettu hojjattu. Isin irraa warri Rabbitti amanee karaa Rabbiitiif qabeenya isaanii kennan Isa biratti mindaan bareedaan Jannanni isaaniif tahaadha.

(8) Rabbitti amanuu irraa maaltu isin dhorga? Akka isin Rabbii keessanitti amantan kajeelee Ergamaan gar Rabbii isin waama. Akka itti amantan Rabbiin gaafa dugda abbaa keessan Aadam keessaa isin baase yoo mu'uminoota taatan waadaa isin irraa qabeera.

(9) Inni Isa gabricha Isaa Muhammad (saw) irratti keeyyattoota ifa taate akka dukkana kufriifi wallaalaa irraa gara ifa iimaanaafi beekumsaa isin buusuuf buusuudha. Dhugumatti yeroo Nabiyyicha Isaa qajeelchaafi gammachiisaa godhee erge Rabbiin isiniif mararfataa, rahmata godhaadha.

(10) Karaa Rabbiitiif kennuu maaltu isin dhorga? Qabeenyi samiifi dachii kanuma Rabbiiti. Yaa mu'uuminoota! Isin irraa namni qabeenya isaa jaalala Rabbii barbaaduuf Makka cabsamuun dura karaa Rabbii keessatti kennatee Islaamummaaf tumsuuf kaafirootaan lole nama Makka cabuun booda kennatee kaafirootaan lole wajjin walqixaa miti. Warri Makka cabuun dura kennatee karaa Rabbiitiif lole Rabbiin biratti sadarkaan isaanii guddoodha. Warra qabeenya isaanii Makka cabuu booda kennatee kaafirootaan lole irra sadarkaan isaanii ol fuudhamtuudha. Dhugumatti garee lamaanuu Rabbiin Jannata waadaa galeef. Rabbiin waan isin hojjattan beekaadha, hojii keessan irraa homaa Isa hin dhokatu, ishee irratti isin mindeessuuf jira.

(11) Namni qabeenya isaa lubbuu jaallattuu taateen fuula Rabbiitiif kennu kan Rabbiin mindaa waan inni qabeenya isaa irraa kennee dachaa godhuuf kan guyyaa Qiyaamaa mindaan bareedaan Jannata ta'e sun isaaf tahu eenyu?

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Horiin qabeenya Rabbiiti, ilmi namaa immoo keessatti bakka buufamaadha.
- Sadarkaan Mu'uminootaa akkuma isaan gara iimaanaafi hojii gaariitti wal darbaniin wal darbituudha.
- Karaa Rabbii keessatti qabeenya kennatuun sababa horiin ittiin barakatee misoomuudha.

يَوۡمَ تَرَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ يَسۡعَىٰ نُورُهُم بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ
وَبِأَيۡمَٰنِهِم بُشۡرَىٰكُمُ ٱلۡيَوۡمَ جَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ
فِيهَاۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ١٢ يَوۡمَ يَقُولُ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتُ
لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱنظُرُونَا نَقۡتَبِسۡ مِن نُّورِكُمۡ قِيلَ ٱرۡجِعُواْ وَرَآءَكُمۡ
فَٱلۡتَمِسُواْ نُورٗاۖ فَضُرِبَ بَيۡنَهُم بِسُورٖ لَّهُۥ بَابُۢ بَاطِنُهُۥ فِيهِ ٱلرَّحۡمَةُ
وَظَٰهِرُهُۥ مِن قِبَلِهِ ٱلۡعَذَابُ ١٣ يُنَادُونَهُمۡ أَلَمۡ نَكُن مَّعَكُمۡۖ قَالُواْ بَلَىٰ
وَلَٰكِنَّكُمۡ فَتَنتُمۡ أَنفُسَكُمۡ وَتَرَبَّصۡتُمۡ وَٱرۡتَبۡتُمۡ وَغَرَّتۡكُمُ ٱلۡأَمَانِيُّ
حَتَّىٰ جَآءَ أَمۡرُ ٱللَّهِ وَغَرَّكُم بِٱللَّهِ ٱلۡغَرُورُ ١٤ فَٱلۡيَوۡمَ لَا يُؤۡخَذُ مِنكُمۡ
فِدۡيَةٞ وَلَا مِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۚ مَأۡوَىٰكُمُ ٱلنَّارُۖ هِيَ مَوۡلَىٰكُمۡۖ
ربع الحزب ٥٤ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٥ ۞ أَلَمۡ يَأۡنِ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَن تَخۡشَعَ
قُلُوبُهُمۡ لِذِكۡرِ ٱللَّهِ وَمَا نَزَلَ مِنَ ٱلۡحَقِّ وَلَا يَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ
أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ مِن قَبۡلُ فَطَالَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡأَمَدُ فَقَسَتۡ قُلُوبُهُمۡۖ وَكَثِيرٞ
مِّنۡهُمۡ فَٰسِقُونَ ١٦ ٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يُحۡيِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَاۚ قَدۡ بَيَّنَّا
لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ١٧ إِنَّ ٱلۡمُصَّدِّقِينَ وَٱلۡمُصَّدِّقَٰتِ
وَأَقۡرَضُواْ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا يُضَٰعَفُ لَهُمۡ وَلَهُمۡ أَجۡرٞ كَرِيمٞ ١٨



(12) Guyyaa mu'uminoota dhiiraafi kan dubartootaa fuula dura isaaniifi mirga isaanii ifaan deemu argitu. Guyyaa san keessatti isaaniin ni jedhama: gammachuun keessan har'a jannata gamoofi mukkeen ishee jala laggeen yaatu keessa hoggayyu jiraattu. Mindaan sun milkii guddaa milkiin biroo isatti hin dhihaanneedha. Rabbiin yeroo haalli mu'uminoota guyyaa san keessa maal akka tahe dubbate, haala munaafiqaatis akkana jedhee dubbate:

(13) Guyyaa munaafiqoonni dhiiraafi kan dubartootas warra amaneen jedhan: ifaa keessan irraa waan riqicha(siraax)irra darbinuun qabsiifannaa nu eegaa. Qishnaa itti godhuuf munaafiqootaan ni jedhama: of booda deebi'aa ifaa Warra Rabbiifi Ergamaa Isaatti amaneef yaadannoo Rabbiitiif qalbiin isaanii ibsattan barbaadaa. Hanganumattuu isaan jidduu dallayaan ijaarama. Dallayni sun balbala qaba, keessi isaa gara mu'uminootatti aanuun rahmataatu jira, alli isaa gara mnaafiqootatti aanuun adabbiitu jira.

(14) Munaafiqoonni akkana jechuun mu'uminootatti lallabu: Islaamummaafi ibaadaa irratti isinii waliin hin turree? Muslimoonnis isaaniin ni jedhu: eeyyeen, nu waliin turtan. Garuu munaafiqummaan lubbuu teessan jalliftanii ishee halaaktan, mu'uminootatti injifatamuu eegdanii yoo injifataman kufrii keessan mul'ifattan. Tumsa Rabbiin mu'uminootaf godhuufi du'a booda kaafamus ni shakkitan. Odoo isin achi irra jirtanuu hanga duuti isinitti dhuftutti kajeellan sobaa isin gante, shayxaannis Rabbiin isin gawwomseera.

(15) Yaa munaafiqootaa! Har'a adabbii Rabbii jalaa wanti ofiin furtan isin irraa hin fuudhamu. Warra kufrii dirree baasee Rabbitti kafare irras wanti ofiin base irraa hin fuudhamtu. Bakki isiniifi kaafiroonni itti deemtanis ibdda; isheen isiniin malte isinis isheen maltaniiru. Bakki itti tahuuf jirtan waa fokkateera!

(16) laafuufi tasgabbaa'uun hin dhiyaannee? Waadaa yookiin akeekkachiisa Qur'aana irraa bu'ef laaftee gogina keessatti akka warra Yahuudotaa kan Tawraat kennameefi kiristaanota Injiil kennamee kan yeroon isaaniifi nabiyyoonni isaanii ergamuu jidduun itti dheerannaan sababa sanatti qalbiin isaanii gognaan hedduun isaan irraa ta'e ajaja Rabbii irraa gara dilii Isaatti bahoo tahanii tahuu dhautti hin dhiyaannee?

(17) Dhugumatti Rabbiin dachii erga goguu isheetii magarsuun akka jiraachisu beekaa. Yaa namootaa! Akka beektaniif mallattoofi ragaalee dandeettiifi tokkummaa Rabbii irratti qajeelchan isiniif ifa baafneerra. Rabbiin dachii goguu booda jiraachise du'a keessan booda isisn kaasuu irratti danda'aa ta'uufi qalbii keessanis erga goguutii laaffisuu irrattis danda'aa ta'uu akka beektaniif.

(18) Dhiira irraa warri garii qabeenya isaanii saddaqatan, dubartoota irras warri horii isaanii irraa muraasa kennatan; guutumattuu himannaafi rakkisuun odoo hin jirre lubbuun isaanii gammadduu taatee warri kennatan mindaan hojii isaanii dachaa godhamaaf: toltuun takka dachaa kudhanii hanga dhibba torbaa, hanga dachaa baay'eetti. Kanaa wajjin isaaniif Rabbiin biratti mindaa gaarii Jannata ta'e santu jiraaf.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Ifaa fuul duraafi mirga adeemuu isaanii kennuun tola Rabbiin mu'uminootatti oole.
- Yakkaafi munaafiqummaan guyyaa Qiyaamaa sababa dukkanaafi badiiti.
- Mu'uminootatti hamtuu eeguun, kaafamuu shakkuun, hawwiin sobamuuniifi shayxaanaan gawwoomuun amaloota munifiqootaati.
- Daguun gogina qalbiitti geessu hamaadha.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦٓ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلصِّدِّيقُونَۖ وَٱلشُّهَدَآءُ
عِندَ رَبِّهِمۡ لَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ وَنُورُهُمۡۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ
بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ١٩ ٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَا ٱلۡحَيَوٰةُ
ٱلدُّنۡيَا لَعِبٞ وَلَهۡوٞ وَزِينَةٞ وَتَفَاخُرُۢ بَيۡنَكُمۡ وَتَكَاثُرٞ فِي ٱلۡأَمۡوَٰلِ
وَٱلۡأَوۡلَٰدِۖ كَمَثَلِ غَيۡثٍ أَعۡجَبَ ٱلۡكُفَّارَ نَبَاتُهُۥ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَىٰهُ
مُصۡفَرّٗا ثُمَّ يَكُونُ حُطَٰمٗاۖ وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِ عَذَابٞ شَدِيدٞ وَمَغۡفِرَةٞ
مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضۡوَٰنٞۚ وَمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَآ إِلَّا مَتَٰعُ ٱلۡغُرُورِ ٢٠
سَابِقُوٓاْ إِلَىٰ مَغۡفِرَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ وَجَنَّةٍ عَرۡضُهَا كَعَرۡضِ ٱلسَّمَآءِ
وَٱلۡأَرۡضِ أُعِدَّتۡ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦۚ ذَٰلِكَ فَضۡلُ
ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٢١ مَآ أَصَابَ
مِن مُّصِيبَةٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِيٓ أَنفُسِكُمۡ إِلَّا فِي كِتَٰبٖ مِّن
قَبۡلِ أَن نَّبۡرَأَهَآۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ٢٢ لِّكَيۡلَا
تَأۡسَوۡاْ عَلَىٰ مَا فَاتَكُمۡ وَلَا تَفۡرَحُواْ بِمَآ ءَاتَىٰكُمۡۗ وَٱللَّهُ
لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخۡتَالٖ فَخُورٍ ٢٣ ٱلَّذِينَ يَبۡخَلُونَ وَيَأۡمُرُونَ
ٱلنَّاسَ بِٱلۡبُخۡلِۗ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡغَنِيُّ ٱلۡحَمِيدُ ٢٤

(19) Warri amananii odoo addaan hin baasin ergamootattis amanan dhugaan amanoon isaanuma. Wareegamoota Rabbii isaanii biratti mindaa bareedaatu isaaniif qopheeffame. Guyyaa Qiyaamas ifaan isaanii fuul-duraafi mirga isaanii deemuutu isaaniif jira. Warri Rabbiifi ergamootatti kafaranii keeyyattoota Ergamaa keenya irratti buufame kijibsiisan isaan sun warra Jahiimi. Guyyaa Qiyaamaa hoggayyu odoo keessaa hin baane ishee seenu.

(20) Jiruun Addunyaa tapha qaamaafi daguu qalbiin itti bashannantu, bareedina ishee miidhagfattani, dhaadannoo qabeenyaafi meeshaan jidduu keessanitti taheefi baay'ina horiifi ilmaaniitiin walitti dhaadatuu tahuu beekaa. Akka rooba biqiltuun isaa qonnaan bulaa dinqisiiseeti. Ergasii biqilli magariisni kun goguun hin turu; yaa nama arge! Biqila san eega magariisa turee daalacha tahuu isaati argita. Sana booda Rabbiin kukkutamaa caccaphu isa godha. Kaafirootaafi munaafiqootaaf aakhiratti adabbii cimaatu jira. Yakka gabroota Isaa mu'uminootaa araaramuufi jaalala Isa irraa ta'etu jira. Jiruun Addunyaa meeshaa tura hin qabne kan dhabamuudha waan ta'ef namni meeshaa ishee dhabamtuu qananii Aakhiraa irra filate hoongawaa, dagamaadha.

(21) Yaa namootaa! Gara hojii gaggaarii araarama dilii keessanii ittiin argattanii tawbaafi waan biroos waan Rabbitti nama dhiheessutti dorgomaa. Ammas akka jannata ballinni ishee ballina samiifi dachii fakkaatu ittiin argattanif; jannata kana Rabbiin warra amanee ergamootattis amaneef ishee qopheesse. Galanni sun tola Rabbii waan taheef gabroota Isaa irraa nama fedheef kenna. Rabbiin gabroota Isaa mu'uminoota irratti Isa tola guddaa qabuudha.

(22) Dachee keessatti balaan akka hoongeefi waan biroos ta'ee nama hin tuqu, odoo uumama hin uumin dura Lawhal-mahfuuz keessa jiraattu mlee hin hafatu. Sun Rabbii irratti laafaadha.

(23) Yaa namootaa! Waan isin dabre irratti akka hin yaaddofneefi waan isiniif kenne irrattis gammachuu baxraanuu akka hin gaammaneefiidha. Dhugumatti Rabbiin nama waan Rabbiin isaaf kennen namoota irratti boonaa, dhaadataa ta'e hunda hin jaallatu.

(24) warri waan kennuun irratti diqama ta'e qorqodaniifi nama biroollee qorqodutti ajajan hoonga'oodha. Nami ibaadaa Rabbii irraa garagale lubbuma ofii malee Rabbiin hin rakkisu. Dhugumatti Rabbiin dureessa waan ta'eef ibaadaa gabroota Isaatti hin haajamu, waan hunda irratti faarfamaadha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Fedhii addunyaa irraa dantaa dhabuufi qananii Aakhiraa kan itti fufa qabu keessatti kajeeluun karaa sirrii seenuu irratti nama gargaaru.
- Qadaratti amanuun dirqama.
- Bu'aa qadaratti amanuu irraa tokko qooda Addunyaa irraa waan si dabre irratti yaadda'uu dhiisuudha.
- Qorqodaafi isatti ajajuunis amaloota lama kan mu'uminni hin qabneedha.

لَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا بِالْبَيِّنَاتِ وَأَنزَلْنَا مَعَهُمُ الْكِتَابَ
وَالْمِيزَانَ لِيَقُومَ النَّاسُ بِالْقِسْطِ ۖ وَأَنزَلْنَا الْحَدِيدَ فِيهِ
بَأْسٌ شَدِيدٌ وَمَنَافِعُ لِلنَّاسِ وَلِيَعْلَمَ اللَّهُ مَن يَنصُرُهُ وَرُسُلَهُ
بِالْغَيْبِ ۚ إِنَّ اللَّهَ قَوِيٌّ عَزِيزٌ ٢٥ وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا وَإِبْرَاهِيمَ
وَجَعَلْنَا فِي ذُرِّيَّتِهِمَا النُّبُوَّةَ وَالْكِتَابَ ۖ فَمِنْهُم مُّهْتَدٍ ۖ
وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَاسِقُونَ ٢٦ ثُمَّ قَفَّيْنَا عَلَىٰ آثَارِهِم
بِرُسُلِنَا وَقَفَّيْنَا بِعِيسَى ابْنِ مَرْيَمَ وَآتَيْنَاهُ الْإِنجِيلَ ۖ وَجَعَلْنَا
فِي قُلُوبِ الَّذِينَ اتَّبَعُوهُ رَأْفَةً وَرَحْمَةً ۚ وَرَهْبَانِيَّةً
ابْتَدَعُوهَا مَا كَتَبْنَاهَا عَلَيْهِمْ إِلَّا ابْتِغَاءَ رِضْوَانِ اللَّهِ
فَمَا رَعَوْهَا حَقَّ رِعَايَتِهَا ۖ فَآتَيْنَا الَّذِينَ آمَنُوا مِنْهُمْ أَجْرَهُمْ ۖ
وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَاسِقُونَ ٢٧ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ
وَآمِنُوا بِرَسُولِهِ يُؤْتِكُمْ كِفْلَيْنِ مِن رَّحْمَتِهِ وَيَجْعَل لَّكُمْ نُورًا
تَمْشُونَ بِهِ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۚ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٢٨ لِّئَلَّا يَعْلَمَ
أَهْلُ الْكِتَابِ أَلَّا يَقْدِرُونَ عَلَىٰ شَيْءٍ مِّن فَضْلِ اللَّهِ ۙ وَأَنَّ
الْفَضْلَ بِيَدِ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ٢٩



(25) Dhugumatti ergamoota keenya ragaalee ifa ta'aniifi mallattoo mullatoon ergineerra. Akka namoonni haqaan dhaabatuuf kitaabaafi madaalas isaanii waliin buufneerra. Sibiila isa keessa lolli cimaan jiru kan meeshaan lolaa irraa hojjatamus buufneerra. Sibiila keessa ilmaan namaatiif oomishaafi hojii isaanii keessatti bu'aa adda addaatu jira. wanti kana godheef Rabbiin akka addunyatti gabroota Isaa irraa nama isaaf tumsu beekumsa gabrootatti mullisuu beekuufiidha. Dhugumatti jabaa, injifataa homaa Isa hin injifanne kan homaa irraa hin dadhabneedha.

(26) Dhugumatti Nuuhiifi Ibraahiimis ergineerra. Hotee isaan lamaanii keessatti nabiyyummaafi kitaabban buufamtuu taates gooneerra. Ilmaan isaan lamaanii irraa gara karaa sirriitti qajeelfamaan, qajeelloo kennames jira. Baay'een isaanii ajaja Rabbii irraa bahoodha.

(27) Ergasii ergamoota keenya wal duukaa oofuun wal-duraa duubaan gara ummata isaaniitti ergineerra. Iisaa ilma Maryam isaan hordofsiifne, Injili isaa kenninee qalbii warra isatti amanee isa hordofee keessatti namaa mararfatuufi rahmata gooneerra waan ta'ef jidduu isaaniitti wal jaallatoofi waliif rahmata godhoo tahan. Diin isaanii keessatti daangaa darbuu karaa godhuun fudhaafi waan qulqulluu isaaniif halaal godhame irraa garii dhiisan. Waan san nuti isaan irraa hin barbaanne, ofumaaf diin keessatti baasa/bid'aa fiduuf lubbuu isaanii irratti dirqama godhaniiru. wanti nuti isaan irraa barbaanne jaalala Rabbii hordufuudha, hin hojjanne. Warra isaan irraa amaneef mindaa isaanii kennineef. Baay'een isaanii waan Ergamaan Isaa Muhammad (saw) ittiin dhufe sobsiisuun ibaadaa Rabbii irraa bahoodha.

(28) Yaa warra Rabbitti amantanii waan inni Sharii'aa isiniif godhetti dalagdan! Rabbii sodaadhaa Ergamaa Isaattis amanaa, Muhammad(saw)iifi ergamoota darbetti amanuu keessan irratti mindaa lama isiniif kennee ifaa jiruu keessan kan Adduyaa keessatti ittiin qajeeltanii Guyyaa Qiyaamaa immoo riqicha siraax irratti ibsattan isiniif godha. Yakka keessanis araaramee ishee isin irraa dhoksuun odoo isheef isin hin qabin hafa. Rabbiin gabroota Isaatiif araaramaa, isaaniif rahmata godhaadha.

(29) Yaa mu'uminoota! Dhugumatti mindaan dachaa ta'uu irraa tola keenya guddaa isiniif qopheessine isinitti ibsineerra. Sababni isaas abbootiin kitaabaa dabran Yahuudaafi Nasaaraan tola Rabbii kan fedhanii kennanii nama fedhan dhorgatuu irratti homaa akka hin dandayuu dhabuufi tolli Rabbiin harka waan jiruuf gabroota Isaa irraa nama fedhee kennee nama fedhe dhorgataa akka beekaniifi. Rabbiin Isa tola guddaa gabroota Isaa irraa nama fedhe kophaa baasuun qabuudha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Haqni humna isa egdee tamsaastu irraa hafa hin qabu.
- Sharii'aa samii irraa buute keessatti haqqummaan bakka guddaa akka qabu ibsuudha.
- Warra iimaanaafi gaarii dalagan waliin gosa tokko ta'uun waan innis mu'umina hin tahiniin homaa nama irraa hin deebisu.
- Amantii keessatti bid'aa dabaluun akka haraam ta'e ibsuudha.